**O'ZBEKISTON ALOQA, AXBOROTLASHTIRISH VA TELEKOMMUNIKATSIYA TEXNOLOGIYALARI DAVLAT QO'MITASI**

**TOSHKENT AXBOROT TEXNOLOGIYALARI UNIVERSITETI**

Himoyaga ruhsat

Kafedra mudiri p. f. n.dotsent

G'aniyeva B. I.__________

2014 y. «____» ___________

**AXBOROT TEXNOLOGIYALARI RIVOJLANISH SHAROITIDA KOLLEJ ARM O'QUVCHILARINI TARBIYALASH VA TA'LIM BERISH**

mavzusida

# *BITIRUV MALAKAVIY ISHI*

**Bitiruvchi** __________ **Abdurahmonova M. I.**
**imzo**
**Rahbar** ___________**Toshmatov S.**
**imzo**
**Taqrizchi** __________
**imzo**
**HFXdan** __________ **Agzamova M. R.**
**Maslahatchi imzo**

***Toshkent-2014***

# KIRISH

O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2011 yil 23-fevralda qabul qilgan “2011-2015 yillarda axborot kommunikatsiya texnologiyalari asosida axborot-kutubxona va axborot-resurs xizmatini yanada sifatli takomillashtirishning chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi qarorida belgilab berilgan vazifalar va ularni amalga oshirishning tadbirlari bevosita biz talabalar uchun ham taalluqlidir. Ana shu vazifalardan eng asosiysi hisoblanadigan elektron kutubxonalar tashkil etish, yig‘ma elektron kataloglar va shu bilan birga turli xil shakldagi va turdagi axborot resurslarini yaratish va ularing aholiga ta'sirini va samarasini oshirish yo‘lida ushbu BMI bajarildi. Axborot-kutubxona faoliyatini takomillashtirish sohasida mustaqil O‘zbekistonning axborot-kutubxona ishiga oid birinchi qonuniy hujjati “Axborot-kutubxona faoliyati to‘g‘risida”gi qonunning qabul qilinishi esa, soha mutaxassislarining va foydalanuvchilarning huquq va burchlarini mustahkamlab berdi. Qonunda axborot-kutubxona muassasalarining turlari, ularga Davlat boshqaruvini olib borish, sohaga oid yangi atamalar, tushunchalar, axborot-kutubxona muassasalarining vazifalari quyidagi tartibda qonuniylashtirildi:

Axborot-resurs markazlari davlat ta'lim muassasalari huzurida tashkil etilgan, o‘quvchi yoshlarning, shuningdek aholining axborotga bo‘lgan ehtiyojlarini qanoatlantirishga qaratilgan axborot-kutubxona faoliyatini amalga oshiruvchi universal axborot-kutubxona muassasalaridir.

**Axborot-resurs markazlari:**

ta'lim muassasasining ixtisoslashuviga muvofiq asosan ilmiy-ta'limga oid mazmundagi axborot-kutubxona fondini shakllantiradi va uning but saqlanishini ta'minlaydi;

elektron kutubxona va elektron katalogni shakllantiradi;

shaxsning ma'naviy boy va barkamol ijodiy o‘sishi uchun imkoniyatlar yaratgan holda o‘zidagi va o‘zidan uzoqdagi axborot-kutubxona resurslaridan

foydalanish asosida O‘zbekiston xalqining tarixiy, ma'naviy va madaniy merosidan foydalanuvchilarni bahramand etadi;

axborot-kutubxona resurslaridan o‘zaro foydalanishni ta'minlaydi;

boshqa axborot-kutubxona muassasalari bilan hamkorlikni amalga oshiradi;

yig‘ma elektron katalogni shakllantirishda ishtirok etadi;

madaniy, ta'lim, axborot dasturlari va loyihalarini hamda boshqa dasturlar va loyihalarni birgalikda amalga oshirish uchun ta'lim, ilmiy muassasalar va arxivlar, mahalliy davlat hokimiyati organlari, milliy madaniyat markazlari va boshqa tashkilotlar bilan hamkorlikni rivojlantiradi.

Elektron shakldagi axborotlarni yaratish, saqlash, qidirish va ularni iste'molchilarga yetkazib berish kundan kunga murakkablashib bormoqda. Axborotlardan foydalanuvchilar kerakli axborotlarni tezlikda qidirib topish va o‘zlariga maqbul shaklda bu axborotlarga ega bo‘lishni xoxlasalar, axborot yaratuvchilar esa o‘zlarining mualliflik huquqlarining himoya qilinishini, menedjerlar esa elektron ma'lumotlarni boshqarishda kuratorlik majburiyatlarini o‘z zimmalariga olishni (masalan, axborotlarning uzoq muddatli saqlanishini ta'minlashini) istaydilar.

Bugungi kunda, elektron shaklda yaratilayotgan  darsliklar, o‘quv qo‘llanmalar, ma'ruzalar matnlarini kataloglashtirish zarurati tug‘ilgan. Yaratilayotgan elektron kutubxonalar uchun elektron katalog yaratish muammosi va elektron katalog bazasiga kiritilayotgan metama'lumotlar tarkibini va formatini aniqlash dolzarb vazifalar qatorida turibdi. Axborot resurs markazlari tomonidan yaratilayotgan elektron kutubxonalarning birlashmasidan “korporativ elektron kutubxonalar” paydo bo‘lmoqda. Ana shunday korporativ elektron kutubxonalar ma'lumotlar bazasini shakllantirishda ma'lum bir qoidalarga amal hilish talab qilinadi, zero turlicha tartib qoidalarga asoslanish shakllantirilgan elektron kutubxonalar bazasidan birgalikda foydalanishda ma'lum bir murakkabliklar tug‘ilishi mumkin. Demak, kitoblarni, barcha turdagi qo‘llanlamarni, shuningdek mamlakatimizdagi kollej va akademik litsey ARMlarini zamonaviy axborot yetkazish mexanizmini shakllantirishdayelektron

katalogi ko‘rinishdagi ma'lumotlar bazasi axborot-resurs markazlariningma'lumotlar bazasini shakllantirishda muhim omil bo‘lib xizmat qiladi.

**Ishdan maqsad:** Respublikadagi kollej ARMlarining ta'lim va tarbiyaga oid adabiyotlarining to‘liq matnli elektron ma'lumotlar bazasini yaratish.

**Bajariladigan vazifalar:**

1.Kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishni tahlil qilish.

2.Kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga doir adabiyotlarning kiritish modeli va qidirish algoritmi.

3.Elektron catalog yaratishning tashkiliy va funksional strukturalarini ishlab chiqish.

4.Elektron katalogi ma'lumotlar bazasini xavfsizligini ko‘rib chiqish va o‘rganish.

**Bitiruv malakaviy ishning ob'yekti va predmeti:** Respublika kollejARMlari. Bitiruv malakaviy ishning ob'yekti sifatida kollejlarning axborot-resurs markazida elektron kataloglar, to‘liq matnlar bazasini kataloglashtirish jarayoni olingan.Ta'limvatarbiyagaoid adabiyotlar.

**Bitiruv malakaviy ishining amaliy ahamiyati:** Yaratilgan Kollejlarda tahsil olayotga yoshlarimizga ARMlarning ta'lim va tarbiyaga oid ma'lumotlar izlash va topishda qulaylik yaratadi. Tadqiqot natijasi sifatida yaratilgan elektron katalog ma'lumotlar bazasidan turli xil foydalanuvchilar - asosan kollej va Akademik litseylarda tahsil olayotgan yoshlarga shuningdek ta'lim va tarbiya yonalishida bilim berayotgan o‘qituvchilar, psixologlar, maktab o‘quvchilari,ularni yaratgan asarlariga qiziquvchi turli yoshdagi foydalanuvchilar foydalanishlari va toliq matnni ko‘chirishlari mumkin.

Bitiruv malakaviy ish kirish, to‘rt bob, xulosalar, foydalanilgan adabiyotlar va ilovadan iborat.

**Birinchi bob:** . Axborot texnologiyalari rivojlanish sharoitida kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berish tizimlarining tahlilideb nomlangan bo‘lib ushbu bobda mamlakatimizda ta'lim va tarbiyaga oid olib borilayotgan ishlar haqida tushunchalar, standartlar asosida shu yo‘nalishga oid asosiy atamalar va tushunchalar, avtomatlashtirilgan elektron kutubxona tizimlarida to‘liq matnli ma'lumotlar bazasi haqida tushunchalar, ularni yaratishdan maqsad, xususiyatlari va ahamiyatlari keltirilgan. Hozirda mavjud elektron katalogi ko‘rinishdagi ma'lumotlar bazasinitizimlari o‘rganib chiqilgan va tahlil qilingan.

**Ikkinchi bob:** Kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga oid ma'lumotlar bazasini yaratish modeli va algoritmideb nomlandi.Ushbu bobda ta'lim tarbiyagaga oid adabiyotlarning klassifikatsiyasi vamodeli haqida ma'lumotlar keltirilgan. Bundan tashqari ta'lim tarbiyaga oid adabiyotlarning elektron katalogi ma'lumotlar bazasini yaratishning kiritishva qidirish algoritmlari keltirib o‘tilgan.

**Uchinchi bob: “**Kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga doir adabiyotlarning elektron katalogi ma'lumotlar bazasini yaratish funksional va tashkiliy strukturalari” deb nomlanib unda tarbiyalash va ta'lim berishga doir adabiyotlarning elektron katalogi ma'lumotlar bazasini yaratish funksional va tashkiliy strukturalari keltirilgan.Tizimning funksional tuzilishida uning asosiy funksiyalari, tarkibiy qismlari yoritib beriladi.Tashkiliy strukturada tizimni tashkil etishning asoslari, tizimni yuritishda qatnashuvchi mas'ul shaxslar haqida ma'lumot beriladi. Hamda dasturning ishga tushirilishi va undan foydalanish,ta'ilim tarbiyaga dior resurslarning elektron katalogi ma'lumotlarini bazaga kiritish ketma-ketligi va undan namunalar hamda foydalanuvchilar uchun qo‘llanmalar ko‘rsatib o‘tilgan.

**To‘rtinchi bob:** “Hayot faoliyati xavfsizligi” bolib ushbu bobda Kompyuter xonalarining xarakteristikasi va xodimlarning mehnat sharoiti va Favqulodda vaziyatlar haqida umumiy tushunchalar bayon etilgan.

# 1-bob. Kollej axborot-resurs markazlarining o‘quvchilarni tarbiyalash va ta'lim berishdagi faoliyatining mazmuni va asosiy yo‘nalishlari

## 1.1.Kollej axborot-resurs markazlarining o‘quvchilarni tarbiyalashdagi asosiy yo‘nalishlari.

Axborot-resurs markazlarning o‘quvchilarni tarbiyalash va ta'lim berishdagi faoliyatining mazmuni jamiyat maqsadlariga bog‘liqdir. Jamiyat qanday maqsadlar sari ilgari borayotganligini aniq bilgan taqdirda, axborot- kutubxona xizmatida ham maqsad va yo‘nalishlar belgilanadi.

Foydalanuvchilarga axborot-kutubxona xizmat ko‘rsatishning o‘ziga xos maqsadi va vazifalari foydalanuvchilar e'tiborini qozonishga imkoniyat yaratdi. Foydalanuvchilarga axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatishning vazifalari qanchalik maqsadga muvofiq, to‘g‘ri shakllantirilsa xizmat ko‘rsatish darajasi kamol topib ARMlarning taraqqiyoti uchun asosiy omil bo‘ladi.

Foydalanuvchilarga axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatishning maqsadi va vazifalarini maqsadga muvofiq qo‘llash, har bir kutubxonachining burchi hisoblanadi. ARM jamoasi tomonidan foydalanuvchilarga xizmat ko‘rsatishning vazifalari to‘g‘ri tanlanishi va unga amal qilish, shuningdek bu ishga ijodiy yondoshish yetakchi ahamiyat kasb etadi.

ARMlarida foydalanuvchilarni har tomonlama barkomol inson bo‘lib rivojlanishlariga yordam ko‘rsatish maqsadida adabiyotlar targ‘ibotini yo‘lga qo‘yadilar. Ularni qiziqishni qondirishni o‘zlarining asosiy vazifalaridan biri deb hisoblashlari kerak. Buning uchun har bir foydalanuvchini o‘ziga xos hususiyatlarini hisobga olib barkamollikka asos bo‘lishiga hissa qo‘shadigan eng zarur adabiyotlarni tavsiya etish yo‘llarini belgilaydilar.

Kutubxonachilar o‘z oldiga qo‘ygan vazifalarni yaxshi tasavvur etib, axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatish vazifalariga o‘zlarining kundalik faoliyatlarida

qat'iy amal qilishlari shart. Foydalanuvchilarga xizmat ko‘rsatish vazifalari Respublikamizning bugungi ijtimoiy- iqtisodiy, siyosiy, madaniy- ma'rifiy xayoti talabalaridan kelib chiqadi. Xozirgi kunda ARMlarning asosiy vazifasi har tomonlama yetuk, davr talabiga javob beradigan aqliy va jismoniy rivojlangan shaxsni shakllantirishdir.

Aqliy kamolot yuksak ilmiylikni, madaniyatlilikni va nafosatni o‘zida ifodalasa, jismoniy kamolot foydalanuvchini har tomonlama jismoniy sog‘ligini ifodalaydi. Aqliy va jismoniy kamolotni foydalanuvchida uyjunlashuvi barkamollik nishonasidir. Foydalanuvchini har tomonlama kamol topishi uni ma'naviy jihatdan ham taraqqiy etishiga ta'sir ko‘rsatadi. Uni zamonaviy bilim egasi bo‘lishiga, ma'rifatliy, madaniyatli shaxs bo‘lishiga olib keladi.

Shaxsni har tomonlama kamolotini chegarasi yo‘q, unga bo‘lgan talaba yangi tug‘ilgan orzular singari ko‘payib boraveradi. Shaxsni har tomonlama kamoloti foydalanuvchini barcha fan sohalarini to‘liq o‘zlashtirishi shart degan g‘oyani qo‘ymaydi Betakror intilishda iste'molchining kasb-kori, mutaxassisligi asosiy omil bo‘lib hizmat qilmoji zarur. Shaxsni har tomonlama kamolotiga ARM hamkorlik qiladi va ta'sir ko‘rsatadi, ammo foydalanuvchiga tazyiq o‘tkazmasdan foydalanuvchini huquqini himoya qilgan holda adabiyotni erkin tanlash va baholashga imkon yaratishi kerak.

Foydalanuvchilarga xizmat ko‘rsatishning asosiy maqsadi shaxsni har tomonlama taraqqiy etirish, ARMlarining barcha axborot- kutubxona xizmati ishlarini tashkil etishning metadologik asosi bo‘lib hizmat qiladi..ARMlari foydalanuvchilarnini yangi qiziqishlarini shakllanishiga, qiziqishini chuqurlashiga va taraqqiy etishiga yaqindan ko‘maklashadilar. Foydalanuvchilarni o‘qish doirasini kengayishiga ma'lum miqdorda ta'sir ko‘rsatadilar.Ushbu ishlarni natijalari foydalanuvchilarni kitob tanlashida, fikrlashini rivojlanishida, qiziqishini shakllanishida namoyon bo‘ladi.

Iste'molchini umummadaniy dunyoqarashini taraqqiyoti alohida ahamiyatga ega. Iste'molchi jamiyatda o‘zi yashab turgan muhitda bo‘layotgan barcha voqyea - hodisalarni fikrlay olishi shart. Har bir shahsni o‘ziga hos dunyoqarashi mavjud. ARM xodimlari buni yaxshi xis qilgan taqdirdagina foydalanuvchilarni dunyo qarashini kamolotiga ta'sir ko‘rsatadi.

Dunyoqarash- insonni umumlashgan, tartibga keltirilgan jamiyat, shaxsni bilishi va taraqqiyotni dunyoda tutgan o‘rniga qarashini tafakkurlash. Dunyoqarash insonda bosqichma-bosqich asta-sekinlik bilan shakllanadigan xususiyat, shaxs o‘zini shaxsiy tajribasiga, fikrlashiga xayotni, madaniyatni, bilim sohalarini o‘zlashtirishda mustaqil fikrlashga ega bo‘lishidir.

ARMlari axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatish orqali foydalanuvchilarning dunyoqarashini takomillashtirishi, ularni xayotni to‘g‘ri tasavvur etishga, siyosatda, fan-texnikada, badiiy ijodiyotda, barcha amaliy faoliyatda ishonchli yo‘l ko‘rsatuvchi, maslaxat beruvchilik vazifasini bajarishi kerak. Insonni dunyoqarashini shakllanishida turli bilim soxalarini o‘zlashtirganlik alohida ahamiyatga ega.

Turli bilim sohalaridan xabardor bo‘lishi foydalanuvchini tabiatga va atrof - muxitga, o‘zi yashayotgan jamiyatga. odamlarga va boshqalarga ijobiy munosabatni shakllantiradi.

Xozirda planetamizda ekologiya masalasi muhim masalalar qatoridan joy oldi. Ekologiya masalasi tobora inson dunyoqarashini shakllanishiga sezilarli ta'sir ko‘rsatmoqda. Inson va tabiat masalasi abadiy munozaraga sabab bo‘ladigan masalaga aylangan.

Axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatish jarayonida ARMlari foydalanuvchilarda shunday ekologik tasavvurni shakllantirishi kerakki, inson tabiatdan ustun degan g‘oyadan ularni asta-sekin qaytarmoq kerak. Tabiatga alohida munosabatda bo‘lish ruhida va uni qo‘riqlash va asrash zarurligi haqida fikr shakllansin. Buning uchun tabiatshunoslikka oid adabiyotlar targ‘ibotini rivojlantirish zarur.

Dunyoqarashni shakllanishida shunday qiyin masalalar borki, bunga insonni ilmiy va diniy dunyoqarashini ayta olamiz. Endi jamiyatni o‘zgarishi dinga eskicha qarash imkonini bermaydi. Hozirgi kunda dindorlarga o‘tmishdagidan boshqacharoq extiyotkorlik va shaxsiy hurmatini joyiga qo‘ygan holda hizmat ko‘rsatishni talab qiladi. Dunyoqarashni shakllanishiga faqatgina bilim olish emas, aksincha bilimlarni ishonchga aylanib borishi ta'sir ko‘rsatadi. Bu yo‘l murakkab, uzoq vaqt va katta kuch talab qiladi.

Foydalanuvchilarni umummadaniy dunyoqarashini shakllantirishda ARMlar o‘ziga xos muhim ahamiyat kasb etadi. Axborot-kutubxona xizmati iste'molchiga fanda, madaniy xayotda maqsadga muvofiq bo‘lgan yangi yo‘llarni topish imkoniyatini yaratsin. Foydalanuvchiga xizmat ko‘rsatishning mazmuni madaniyat tizimida aks etib, insonni o‘rganadigan fan bilimlari ya'ni falsafa, tarix, psixologiya, iqtisod nazariyasi, siyosat, jaxon va mamlakatimiz madaniyatini, xuquqni va boshqa mavzulardagi adabiyotlarni qamrab olgan bo‘lishi kerak. Ayniqsa falsafa va iqtisod nazariyasiga alohida e'tibor berishi kerak. Bu fanlarda aks etgan goyalar ilmiy dunyoqarashni ustuni hisoblanadi. Bu adabiyotlarni tarkibi iste'molchining faoliyati va qiziqishiga bojliq xolda tashkil etiladi.

Bizni o‘rab turgan dunyoni xilma-xilligi insonni bu dunyoga munosabati asosiy g‘oyani aniqlash zaruriyatini keltirib chiqaradi. Foydalanuvchilar bilan ishlashda siyosiy g‘oyalar tarjiboti bilan falsafiy g‘oyalar targ‘iboti asosiy omillardan biri sanaladi. Falsafaga oid adabiyotlar ilmiy dunyoqarashni shakllanishiga xissa qo‘shsa, siyosiy adabiyotlar jamiyat va uni yo‘nalishi haqida tasavvurlarni shakllantiradi. Natijada har bir iste'molchida siyosiy madaniyat yuzaga keladi. Bu o‘z navbatida ilmiy dunyoqarashni shakllantirishda ARMlari oldiga qo‘yilgan asosiy vazifaga aylanadi.

Axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatishning muhim jihatlaridan yana biri iste'molchida demokratiya tushunchasini shakllantirish, huquq sohasidan to‘liq xabardor qilishdir. Axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatish ishlarini jamiyatni iqtisodiy

va madaniy -ma'rifiy qurilishidan ajratib bo‘lmaydi. Shu sababli iste'molchini yangicha, bozor iqtisodiyoti bo‘yicha fikrlashiga ko‘maklashish zarur. Ya'ni iste'molchi iqtisodiy o‘zgarishlarni tub mohiyatini anglab yetish darajasiga erishsin va tasavvur etsin.

Shaxsni xar tomonlama kamol topishi uning ma'naviy kamolotga borib taqaladi. Insonni turli sohalardan: texnika, siyosat, tabiatshunoslik, san'at va boshqa sohalardan ma'lum bir bilimlarga ega bo‘lishi uni ma'naviy taraqqiy etishiga asos bo‘ladi. Insonni har tomonlama kamol topishi bu -kitob o‘qish jarayonida axborotni o‘zlashtirishi asosida shakllanadi. Insonni turli sohalarni egallaganligi, bir so‘z bilan aytganda ma'lumotli bo‘lishi, jamiyat talablariga to‘liq javob beradi degani emas. Inson qanchalik bilimdon bo‘lmasin unda yuksak axloq, estetik did, mehnatsevarlik, insoniylik, mexribonlik va boshqa hususiyatlar bo‘lmasa, u barkamol inson bo‘la olmaydi.

Bilim yoki axborot berish bilan hamda bevosita kutubxonachini foydalanuvchi bilan o‘zaro munosabati asosida iste'molchida birdaniga ijobiy fikrlashni shakllantirib bo‘lmaydi. Chunki, u shaxs davrlar jarayonida mustaqil shakllanib boradi, tayyorini qabul qilmaydi shu sababli aqliy kamolotni shakllantirish og‘ir, murakkab o‘tadigan jarayonlardan biridir.

Hozirda ARMlarning asosiy vazifalaridan yana biri foydalanuvchilarga, insonni o‘zaro munosabatlari, umuminsoniylik tuyg‘ulari, o‘zaro yordam, to‘g‘rilik, halollik, kamtarlik, mehribonlikni targ‘ib etuvchi adabiyotlar targ‘ibotini amalga oshirishdir.

ARMlarni axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatish faoliyatlari, insonlarni ongidagi axloqiy tarbiyasiga oid faoliyatining salbiy tomonlarini tugatishga qaratilgan bo‘lmasa, u samarasiz befoyda tadbirdir. Unga qator jarayon va xolatlarni misol qilib keltirish mumkin: qonunlarga, jamoat ishiga befarqlik, mehnatni ahamiyatini kamsitish, ichkilikbozlik, tartibbuzarlik, qattiqqo‘llik va boshq. Bunday salbiy qarashlarga qarshi kurashishning turli omillari mavjud.

Ahloqiy madaniyat ham shaxsning mehnat tarzi bilan bojliq. Mehnatga to‘g‘ri munosabatda bo‘lish ham inson faoliyatini asosiy mezoni bo‘lib hisoblanadi. Shu sababli foydalanuvchilarga axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatishda mehnatga bo‘lgan munosabatni shakllantirish ARMlar faoliyatining o‘ziga xos xususiyatlaridan biri.

Yuksak kasb egasi bo‘lish shaxsni yuksak madaniyatidan darak bermaydi. Shu sababli mexnatni ulug‘laydigan uning samarasini aks ettiradigan, mehnat baxt-shodlik kaliti ekanligini anglatadigan manbalarni tavsiya etish orqali ARMlar bu ishlarga o‘z xissalarini qo‘shadilar.

Taraqqiyotning hozirgi bosqichini o‘ziga hos hususiyati har bir shaxsda javobgarlik xissini tarkib toptirish, jamiyatni huquqiy madaniyatini rivojlantirish bilan uzviy bojliq.

Huquqiy madaniyatda har bir foydalanuvchi to‘qnash keladigan aniq belgilangan huquqlarni targ‘ibot etish muhim o‘rin egallaydi. G‘uquqiy bilimlar targ‘ibotida foydalanuvchilar bilan qarama-qarshiliklar chiqib turadi. Bunga sabab huquqiy madaniyatni zaif shakllanganligi, huquqiy ma'lumotni va axborotni har bir iste'molchiga yetib bormasligidir.

Foydalanuvchilarni estetik ruhda kamol topishida badiiy asarlar alohida axamiyatga ega. Foydalanuvchilar bu sohaga oid adabiyotlarni o‘qishi asosida o‘zlarini ma'naviy barkamolligini rivojlanishiga hissa qo‘shadilar.

Foydalanuvchilarni estetik ruhida tarbiyalash murakkab jarayonlardan hisoblanadi. Bunda kutubxonalarning asosiy vazifasi hozirgi va o‘tmishdagi eng yaxshi badiiy asarlarni, vatanimiz va chet el san'at asarlarini, san'atshunoslik, adabiyotshunoslik va boshqa adabiyotlarni targ‘ibot etishdir. Bu ishlar orqali ular foydalanuvchini estetik yo‘nalishiga hissa qo‘shadilar.

Foydalanuvchi o‘z badiiy qarashi, baxolash va go‘zallikni xis qila olish hususiyatiga ega bo‘lmog‘i kerak. Ya'ni adabiyotni, san'atni, teatrni, musiqani, kino va boshqa san'at turlarini chuqur egallamasdan, ular taraqqiyotini bilmasdan turib

bunga erishib bo‘lmaydi. Faqat estetikaga oid bilim bilan ham chegaralanib bo‘lmaydi. Yuksak badiiylikka ega bo‘lish san'at, badiiy asarlarni o‘z didiga qarab baholay olish mahoratini shakllantiradi. Estetik did baholay olish hususiyatiga ega. Insonda qanchalik katta bilim sohasi bo‘lsa shu darajada to‘g‘ri baxolay olish qobilyatiga ega bo‘ladi.

Foydalanuvchilarni estetik ruhda tarbiyalash va ularda yuksak badiiy didni shakllantirishda ARMlari chetda turolmaydi. Estetik kamolotni shakllantirishda, kutubxonalar, san'atni turli sohalari: musiqa, badiiy adabiyotlar, kino, teatr san'ati, rassomchilik va boshqalarga oid turli adabiyotlarni keng qamrovli targ‘ibotini amalga oshirishlari natijasida, ushbu sohaga oid adabiyotlarni o‘qishga ijobiy ta'sir ko‘rsatadi. Turli san'at sohalariga shu jumladan madaniy va ahloqiy sohalarga oid asarlarni o‘qishgina, iste'molchini yuksak estetik ruhda tarbiyalashga hissa qo‘shadi.

## 1.2.Kollej axborot-resurs markazlarining o‘quvchilarni umumiy va kasbiy ta'lim berishdagi asosiy yo‘nalishlari.

Hozirgi kunda jamiyatni har bir a'zosini har tomonlama kamol topishini shakllantirish, uning umumta'lim va mustaqil bilim olishga bo‘lgan talabini taraqqiy ettirishdan kelib chiqadi. Ta'limda - umuminsoniyat tarixida to‘plangan ilmiy axborotlar, jamiyat faoliyatining barcha turlari o‘z aksini topadi. Insonni hayotiy faoliyati, o‘qish va ishlash asosida shakllanadi. Bu jarayon uning butun hayoti davomida, kasbi, mutaxassisligi bilan bojlangan xolda mavjud bo‘ladi. Bilim olish uni doimo to‘ldirib, yangilab borishni taqqozo qiladi. Buning uchun yangi axborotdan foydalanish, maqsadga muvofiq ma'lumotni o‘zlashtirib, amaliyotda qo‘llamoq zarur.

ARMlarini axborot-kutubxona xizmatidagi asosiy vazifalaridan yana biri mamlakatda amalga oshirilayotgan uzluksiz ta'lim tizimini rivojlantirish ishlariga o‘z xissalarini qo‘shishdir. Bunda foydalanuvchilarni faqat mutaxassisliklari bo‘yicha emas, balki umumta'lim bilim olishlariga ham katta e'tibor berish ham zarur. Maqsad

atrofimizda sodir bo‘layotgan ijtimoiy- siyosiy, iqtisodiy va madaniy voqyea va xodisalarni to‘g‘ri anglash va baholash bo‘yicha ma'lum bilim doirasiga ega bo‘lishlari, umumiy va maxsus bilim o‘rtasida o‘zaro bog‘lanish mavjudligini anglatishdir.

Umumta'lim insonga keng ma'lumot beradi. Inson umumta'limsiz zarur bilimga ega bo‘lmaydi, yaxshi mutaxassis bo‘lishi ham mumkin emas. Hozirgi fan- texnika taraqqiyoti davrida ARMlar foydalanuvchilar talabini muntazzam asosda o‘rganmog‘i, adabiyotlarni ketma-ketligiga asoslangan holda targ‘ibot ishlarini amalga oshirmoji zarur. Bunda foydalanuvchini qiziqtirgan soha tarixiga oid adabiyotlardan axborot berish maqsadga muvofiqdir. Iste'molchining u umumta'lim bilimlarini rivojlanishiga ko‘maklashishda faqat uni qiziqtirgan fanga emas, aksincha qaysi masalaga doir adabiyotlar tavsiyasini tashkil etishni aniqlash zarur.

ARMlarida foydalanuvchini o‘qishini shunday tashkil etish kerakki, masalan, gumanitar fanlarni o‘quvchi foydalanuvchi asta-sekin tabiat va texnika fanlarini bog‘liqligini his qilib ularga murojaat etsin yoki aksincha. Bilim olishni bunday uyg‘unligini shakllantirish umumta'limni takomillashtirishda muhim axamiyat kasb etadi. Bunda oddiydan murakkabga ya'ni bosqichma-bosqich rivojlantirish asos bo‘ladi.

Bugungi kunda fan-texnika taraqqiyoti turli kasb va mutaxassisliklarga oid bilimlar mazmunini tez sur'atda o‘zgartirib yubormoqda. Bir necha yillar oldin ma'lum bir mutaxassislik bo‘yicha olingan bilimlar eskirib qolmoqda. Davr doimo har bir insondan o‘z soxasi bo‘yicha yangi bilimlardan xabardor bo‘lishni talab qilmoqda. Shunga ko‘ra ARMlari faoliyatida, shu jumladan axborot-kutubxona xizmati ko‘rsatishda foydalanuvchilarni kasbiy maxoratlarini oshirishga ko‘maklashish ishlarini amalga oshirish muxim vazifalardan biriga aylanmoqda.

Kasbga oid o‘qishga kutubxonalarni ko‘maklashuvi fan-texnika taraqqiyotini so‘nggi yutuqlari haqidagi axborotlarni keng targ‘ibotini ilgari suradi. Foydalanuvchini kasbini yaxshi o‘zlashtirishi uchun, yoshlarga kasb-xunar,

mutaxassisliklar bo‘yicha axborot berish, kasbga yo‘naltirish ishlari shu kunning dolzarb vazifasidir.

ARMlari yosh foydalanuvchilarni barcha faoliyatlarida, shu jumladan, kasbga yo‘naltirish ishlarida ham foydalanuvchilarni o‘ziga xosligiga asoslanib ko‘maklashadilar. Turli kasblardan xabardor qilib qolmasdan ularga nisbatan foydalanuvchilarni qiziqishni shakllantirishlari zarur.

## 1.3 . Kollej ARM o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga oid adabiyotlarning elektron katalogi ma'lumotlar bazasini yaratishda qo‘llaniladigan asosiy dasturlar.

Formatning yetarlicha to‘liqligi: loyihalashtirilayotgan bibliografik yozuvlarning mashina o‘qiy oladiganformati, ixtiyoriy darajadagi kutubxona ehtiyojlarini qondiruvchi elementlar majmuidan iborat bo‘lib u almashtiruvchi format funktsiyasini bajarishi lozim. Yig‘ma katalogda saqlanuvchi yozuvlarning to‘liqligi kooperatsiyalashgan kataloglashtirishni amalga oshiruvchi tashkilotlarning muammosidir. Format esa yozuvlarni maksimal to‘liq tarkibda saqlanishini tahrirlashi lozim;

Format loyihasini bosqichma-bosqich yaratish: format qamrab oladigan turli ko‘rinishdagi hujjatlar doirasini birin-ketin kengaytirib borish. Avvalo barcha kutubxonalar uchun kerak bo‘lgan hujjatlar: kitoblar, seriyali nashrlar, keyinchalik esa dissertatsiyalar, dissertatsiya avtoreferatlari, nota hujjatlari va tovushli hujjatlarni format yordamida ifodalashga kirishiladi;

Milliy kommunikativ formatni to‘ldirish qoidalarini imkon qadar ISBD kataloglashtirish qoidalariga mos keltirish lozim. Yozuvlarda qisqartirishlardan voz kechish sharti bilan;

UNIMARC formatini to‘ldirishni, 1994-yildagi ikkinchi tahriri va unga 1996-yili va undan keyingi kiritilgan o‘zgarishlarni hisobga olgan holda bajarish;

UNIMARC formatidagi IFLA tomonidan tavsiya qilingan va xalqaro almashinuvga mo‘ljallangan bibliografik yozuvlarni ifodalovchi, majburiy maydon va maydonostilarning minimal soniga rioya qilish;

Bibliografik yozuvlarning jahonda keng tarqalgan formati, UNIMARC taklif qilayotgan, maydonlarni to‘ldirishning majburiy va tavsiya qilinayotgan elementlarini hisobga olish. Format funktsional imkoniyatlari faqat milliy xususiyatlar hisobiga to‘ldirilishi mumkin;

Bibliografik yozuvlarning vertikal (46_) va gorizontal aloqalarida, (4--) bog‘lanishlar blokidan foydalanish maqsadga muvofiq;

Rossiya va MHDdagi milliy kommunikativ formatlar yaratish tajribasini o‘rganish va bu sohadagi yutuqlardan unumli foydalanish.

MARC 21 dan foydalanish

MARC21 bibliografik ma'lumotlarni almashtirishga mo‘ljallangan standart sifatida tan olingan va Yevropadagi kutubxona tizimlarining 69%da qo‘llanilmoqda. Afsuski turli mamlakatlarda qo‘llanilayotgan mazkur formatda oz bo‘lsada farqlar mavjud. USMARC asosidagi OCLC ning ma'lumotlar bazasi 30milliondan ortiq bibliografik yozuvlarga ega bo‘lib, ular 400tilda yozilgan, ulardan 61dan ortiq mamlakatning 20000dan ortiq kutubxonasi foydalanadi. Ma'lumotlar bazasi bir qator yirik kutubxonalar tomonidan shakllantirilib, to‘ldirilib boriladi, bazaga har haftada 34000dan ortiq yozuvlar qo‘shib boriladi.

2000-yilda o‘tkazilgan maxsus tadqiqotlar natijasi Britaniya kutubxonasini MARC21 formatini tadbiq qilish haqida qaror qabul qilishga sabab bo‘ldi. UNIMARC formati Yevropa ittifoqiga ahzo bir qator mamlakat kutubxonalari uchun bibliografik yozuvlarni almashtirish formati sifatida qabul qilindi. Shuningdek u Yevropa tadqiqotlar kutubxonalari konsortsiumi mahlumotlar bazasining formati sifatida ham qabul qilingan bo‘lib, ARCHVIYEW, CHIOS, COVAX, SANDALYA loyihalarida ham foydalanilmoqda. Mazkur formatlar bilan bog‘liq tadqiqotlar, CoBRA-CHASE

<http://portico.bl.uk/gabriel/projects/pages/cobra/chase.html>CoBRA-UNIMARC <http://portico.bl.uk/gabriel/projects/pages/cobra/chase.html>va USEMARCON <http://www.cordis.lu/libraries/en/projects/usemarc.html> loyihalarida keltirilgan.

UNIMARC formati. UNIMARC formatini yaratishdan maqsad

70-yillardan boshlab MARC formatlar oilasiga mansub formatlar soni 20tadan oshib ketdi. Bu formatlarning xilma-xilligi ular tarkibidagi ma'lumotlarning bir-biridan farq qilishi va ularni almashtirishdan oldin tahrir qilish zaruratini tug‘dirdi. Formatlar orasidagi bunday nomutanosiblikka barham berish maqsadida xalqaro MARC (UNIMARC) format ishlab chiqishga kirishildi. Mazkur format yordamida ixtiyoriy f ormatdagi bibliografik yozuvni qabul qilish va uzatish imkoniyatini yaratishga harakat qilindi. Biror bir milliy formatda yaratilgan bibliografik yozuvlar MARC (UNIMARC) formatga konvertatsiya qilinadi, so‘ngra bu yozuvlar boshqa bir ixtiyoriy milliy formatga maxsus dastur asosida konvertatsiya qilinadi.Demak, MARC (UNIMARC) formati bir milliy formatdagi yozuvlarni boshqa bir milliy formatda o‘qilishini tahminlash maqsadida yaratilgan. Shunday qilib biror bir milliy formatda yaratilgan bibliografik yozuvlarni boshqa bir milliy formatda o‘qish uchun u dastlab UNIMARC formatiga konvertatsiya qilinadi, so‘ngra UNIMARC formatidan ixtiyoriy milliy formatga konvertatsiya qilinadi. Bu esa o‘z navbatida turli formatlardan bibliografik mahlumotlarni o‘qish uchun turlicha formatlar yaratishga chek qo‘yadi. Demak, har bir milliy xizmat faqat ikki dastur tuzish orqali (bir dastur milliy formatdan UNIMARCga konvertatsiya qilsa, ikkinchi dastur UNIMARCdan milliy formatga konvertatsiya qilishni bajaradi) bibliografik yozuvlarni konvertatsiya qilishi mumkin bo‘ladi. Shunday qilib, UNIMARC formatini yaratishdan asosiy maqsad: mashina o‘qiy oladigan shakldagi mahlumotlarni milliy bibliografik xizmatlar orasidagi xalqaro almashinuviga ko‘maklashish, bibliografik birliklar tasvirini sodda va qulay shaklda tuzish, ularni qidirish va nazorat qilish samarasini oshirish.

O‘zbekiston kutubxonalarda AKT dasturiy ta'minoti sifatida Rossiyada ishlab chiqarilgan IRBIS tiziminig qo‘llanilayotganligi diqqatga sazovardir. Integrallashgan kutubxona axborot tizimi (IRBIS) 1990 yillarning oxirlaridan boshlab O‘zbekiston kutubxonalarida tatbiq qilina boshlagan bo‘lsa-da, u bugungi kunda mamlakatimizning ko‘pchilik AKM, ARM va kutubxonalarida o‘z o‘rnini topmadi.

Shunday qilib, ARM, AKM va kutubxonalardagi asosiy axborot jarayonlarini avtomatlashtirish imkoniyatini beruvchi dasturiy vositalar kom'leksini yaratish masalasi kutubxonachilik ishi sohasida faoliyat olib boruvchi mutaxasislar tomonidan hal qilinadigan o‘ta dolzarb masalardan biriga aylandi. Axborot- resurs markazlarinig kataloglashtirish sohasidagi faoliyatlarini muofiqlashtirish, hamkorlikda electron bibliogarfik resusrlar yaratish hamda ta'lim muassasalaridagi ARMlarga tatbiq qilishga juda katta ehtiyoj tug‘ildi. Hozirda “Korporativ axborot-resurs markazlarining avtomatlashtirilgan tizimi (KARMAT)” ta'lim tizimi sohasida faoliyat olib borayotgan kutubxonachilar mehnatini yengilashtirishga, kitobxonlarga ko‘rsatilayotgan xizmat sifati va madaniyatini yuksaltirishga o‘z hissasini qo‘shib kelmoqda. KARMAT tizimining tuzilmasi modul 'rinsi'i asosida tashkil qilinganligi, uning bazaviy yadrosini bibliogrfik ma'lumotlarga ishlov beruvchi universal 'rotseduralar tashkil qiladi. Tizim yangi modullar qo‘shilishi hisobiga turli ti'dagi AKM, ARM va kutubxonalarga va ilmiy- texnika axborotlairga ishlov beruvchi tizimlarga moslashtirilishi mumkin. Tizimni ishlab chiqish bir necha yo‘nalishlarda olib borilmoqda:

**Tizimining afzalliklari.**

1. Korporativ kataloglashtirish texnologiyasining mavjudligi, tayyor bibliogarfik yozuvlardan foydalanib tezda va sifatli o‘z EK bazasini shaklantirish imkoniyatini yaratdi.

2. Tizim Alisher Navoiy nomidagi O‘zbekiston Milliy kutubxonasida yaratilgan avtoritet fayllardan foydalanishi hisobiga kataloglashtirish jarayoni tezlashadi, mualliflarning ismi shariflari (taxalluslarini), sarlavhalarni kiritishda bunday yondashuv birinchidan kataloglashtirish jarayonini tezlashtirsa, ikkinchidan yo‘l qo‘yilishi mumkin bo‘lgan xatoliklarning oldini oladi.

3. Tizimda kitobxonlarxa masofadan xizmat ko‘rsatish texnologiyasini amalga oshirilganligini kitobxnlarning bevosita kutubxonaga kelmasdan elaktron katalogdan foydalanib va foydalanmay buyurtmalar berish va buyurtmalarni qabul qilinganligi, ularning bajarilishi to‘g‘risidagi axborotlarni olish imkoniyatini yaratgan.

4. Tizim bibliografik tavsif yaratishda O‘zbekistonda ishlab chiqilgan (xalqaro) standartlar tizimiga rioya qiladi.

5. Tizim ishlatish uchun juda qulay bo‘lib, u O‘zbekiston kutubxonachilarining bugungi kundagi malaka va ko‘nikmalarini e'tiborga olib yaratilgan

6. Tizimda foydalanuvchilar uchun sodda va barchaga tushunarli tilda uslubiy qo‘llanma (o‘zbek va rus tillarda) yaratilgan.

7. Tizimni tatbiq qilish, AKM, ARM va kutubxona xodimlarini tizimni boshqarishga o‘rgatish maqsadida maxsus o‘quv kurslari tashkilqilingan. Kelajakda masofadan o‘qitish tizimini ishga tushirish mo‘ljallanmoqda.

8. Tizim tarkibiga kiritilgan maydonlarni yaratuvchi maxsus “ Konstruktor” ixtiyoriy ti'dagi va kerakli xossaga ega bo‘lgan maydonlarni tuza oladi. Bu esa o‘z navbatida ichki va tashqi formatlarni kutubxona texnologiyalariga moslab loyihalash imkoniyatini yaratadi.

9. Elektron katalog bazasini shakllantiruvchi kataloglashtiruvchi uchun EK maydonlariga kiritilayotgan ma'lumotlar to‘g‘risida axborot (yordam) berilgan. Maydonga kiritilayotgan ma'lumotlar shakli misollar orqali ko‘rsatilgan.

10. Elektron katalog bazasini shakllantirishda ma'lumotnomalar (dinamik bazalar)dan foydalanish EK bazasini to‘ldirish jarayonini tezlashtiradi va tayyor ma'lumotlardan foydalanish yo‘lga qo‘yilganligi tufayli xatoliklar kamayadi.

11. Tizim axborotlarni AKAT bazasiga kiritishda va ularni tarmoq bo‘yicha uzatishda xalqaro kutubxona- bibliografik va kommunikativ formatlarni, tasniflash tizimlari hamda kodlashtirish qoidalarini (KBK, UO‘K, UNIMARC, MARC21, USMARC va boshqalarni) qo‘llab -quvvatlaydi. Bu esa o‘z navbatida boshqa tizimlardan bibliogrfik yozuvlarni ko‘chirib olish va jahon axborot-kutubxona tarmog‘i bilan integrallashuviga imkoniyat yaratidi.

## Tizimining afzalliklari

Korporativ axborot-resurs markazining avtomatlashtirilgan tizimi axborot kutubxona muasasalaridagi asosiy axborot jarayonlarini avtomatlashtirishga mo‘ljallangan.Tizimning ichki formati MARC 21 formati asosida yaratilgan. Tizim interfeysi uch tilda (o‘zbek, rus va ingiliz) yaratilgan. Tizimdan foydalanish qulay bo‘lib u quyidagi afzalliklarga ega:

-Korporativ kataloglashtirish texnologiyasining mavjudligi tayyor bibliografik yozuvlardan foydalanib tezda va sifatli o‘z EK bazasini shakllantirish imkoniyatini yaratadi;

-Tizimda kitobxonlarga masofadan xizmat ko‘rsatish texnologiyasini amalga oshirilganligi kitobxonlarning bevosita kutubxonaga kelmasdan elektron katalogdan foydalanib va foydalanmay buyurtmalar berish va buyurtmalarni qabul qilinganligi, ularning bajarilishi to‘g‘risidagi axborotlarni olish imkoniyati yaratilgan;

-Tizim bibliografik tavsif yaratishda O‘zbekistonda  ishlab chiqilgan (xalharo) standartlar tizimiga rioya qiladi;

-Tizim ishlatish uchun juda qulay bo‘lib, u O‘zbekiston kutubxonachilarining bugungi kundagi malaka va ko‘nikmalarini e'tiborga olib yaratilgan;

-Tizimdan foydalanuvchilar uchun sodda va barchaga tushunarli tilda multimediali uslubiy qo‘llanma  yaratilgan;

Tizimni tatbiq qilish, AKM, ARM va kutubxona xodimlarini tizimni boshqarishga o‘rgatish maqsadida maxsus o‘quv kurslari tashkil qilingan. Kelajakda masofadan o‘qitish tizimini ishga tushirish mo‘ljallanmoqda.

Tizim tarkibiga kiritilgan maydonlarni yaratuvchi maxsus “Konstruktor” ixtiyoriy tildagi va kerakli xossaga ega bo‘lgan maydonlarni tuza oladi. Bu esa o‘z navbatida ichki va tashqi formatlarni kutubxona texnologiyalariga moslab loyihalash imkoniyatini yaratadi.

Elektron katalog bazasini shakllantiruvchi kataloglashtiruvchi uchun EK maydonlariga kiritilayotgan ma'lumotlar to‘g‘risida axborot (yordam) berilgan. Maydonga kiritilayotgan ma'lumotlar shakli misollar orqali ko‘rsatilgan.

Elektron katalog bazasini shakllantirishda ma'lumotnomalar (dinamik bazalar)dan foydalanish EK bazasini to‘ldirish jarayonini tezlashtiradi va tayyor ma'lumotlardan foydalanish yo‘lga qo‘yilganligi tufayli xatoliklar kamayadi.

Tizim axborotlarni AKAT bazasiga kiritishda va ularni tarmoq bo‘yicha uzatishda xalqaro kutubxona-bibliografik va kommunikativ formatlarni, tasniflash tizimlari hamda kodlashtirish qoidalarini (KBT, O‘UK, UNIMARC, MARC21, USMARC va boshqalarni) qo‘llab-quvvatlaydi. Bu esa o‘z navbatida boshqa tizimlardan bibliografik yozuvlarni ko‘chirib olish va jahon axborot-kutubxona tarmog‘i bilan integrallashuviga imkoniyat yaratadi.

Tizim elektron katalogiga ko‘' tomlik kitoblar va davriy nashrlar bibliografik tavsif elementlarini kiritishda o‘ziga xos texnologiyaga ega.

Ushbu tizimni BMI ishida tanlanishinig yana bir jihati shundaki hozirgi vaqtga kelib Respublikamizdagi Oliy va o‘rta-maxsus talimining ARMlarinig aynan ARMAT asosiy dasturiy vosita sifatida foydalanilayotganligidadir.

**Birinchi bob bo‘yicha xulosa:** Ushbubobda Kollej o‘quvchilariga ARMlarda ta'lim va tarbiya berish usullari va metodlari haqida umumiy tushunchalar, ta'lim va tarbiyaga doir adabiyotlarning nizom asosida kataloglashtirish ketma-ketligi shuningdek elektron kutubxonalar hamda ma'lumotlar bazasini kiritish dasturiy vositalari tahlili ko‘rsatib o‘tilgan.

# 2-BOB. KOLLEJ ARM O‘QUVCHILARINI TARBIYALASH VA TA'LIM BERISHGA OID MA'LUMOTLAR BAZASINI YARATISH MODELI VA ALGORITMI

## 2.1Kollej ARMlarida o‘quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga doir adabiyotlarning klassifikatsiyasi

Mamlakatimizda o‘rta-maxsus ta'lim jarayonlarida ARMlarning o‘rni muhim ahamiyat kasb etadi. Shujumladan ARM adabiyotlarining klassifikatsiyasi ishlab chiqishish jarayonini ancha yengillashtiradi.

Axborot-kutubxona faoliyati uchun mo‘ljallangan ushbu KBK jadvali asosiy jadvallar va namunaviy bo‘linish jadvallari tizimidan iborat.Ular birgalikda kengaytirilgan jadvallarni tashkil etadi va tuzilishiga ko‘ra boshqa jadvallarga o‘xshaydi. Asosiy jadvallarda barcha bilimlar tartibli tarzda, o‘zaro bog‘liq ravishda tuziladi. Birinchi qatorda “Umumilmiy va sohalararo bilimlar” berilgan bo‘lib, jadvalning keyingi bo‘limlari ilmiy bilimning uch asosiy yo‘nalishini; tabiiy fanlar, amaliy fanlar (3-texnika , 4-qishloq xo‘jaligi, 5-meditsina , 6- ijtimoiy va gumanitar fanlarni o‘z ichiga oladi. Ularning mantiqan ketma-ket joylashuvi fanlarning rivojlanish qonuniyatlariga asoslangan. Jadval oxirida universal mazmunga ega bo‘lgan adabiyotlar joylashtiriladi.

Klassifikatsiyaning yana bir xususiyati - unda barcha bilimlar majmuasi fan sohasining bo‘linishiga asoslanib, alohida bo‘limlarni hosil qiladi. Bo‘lim ichida muayyan sohaga oid hujjatlar jamlangan yanada mayda bo‘linmalar va bo‘limchalar tashkil etilgan. Masalan, tabiiy fanlar bo‘limida fizika, matematika, biologiya va boshqalar joylashsa, uning bo‘limchalari, masalan, matematika ichida oliy matematika, arifmetika, algebra bo‘linmalari tashkil qilingan.

Matbuot asarlarini kutubxona fondida joylashtirishni osonlashtirish maqsadida bo‘limlar yiriklashtirildi. Bunda bo‘linishning birinchi va ikkinchi me'yorlari ishlatildi.

KBK jadvallarining asosiy qatori arab raqamlari bilan belgilangan va quyidagicha joylashgan:

1. Umumilmiy va sohalararo bilimlar.
2. Tabiiy fanlar.
20. Umumiy tabiiy fanlar.
22. Fizika-metamatika fanlari.
24. Ximiya fanlari.
26. Yer haqidagi fanlar.
28. Biologiya fanlari.
3. Texnika. Texnika fanlari.
4. Qishloq xo‘jaligi va o‘rmon xo‘jaligi.
5. Sog‘liqni saqlash. Meditsina fanlari.

6/8. Ijtimoiy va gumanitar fanlar.

60. Umuman ijtimoiy fanlar. Jamiyatshunoslik.
63. Tarix.
65. Iqtisod.
67. Davlat va huquq.
68. Harbiy fan. harbiy ish.

70/79. Madaniyat, Fan.Maorif.

80/84. Filologiya fanlari.Badiiy adabiyot.

85. San'at.
86. Dinshunoslik.Din.
87. Falsafa fanlari.
88. Psixologiya.
9. Ma'lumotnoma nashrlar.

**RESURSLARNINGKLASSIFIKATSIYASI**



**2.1Kollej ARM o’quvchilarini tarbiyalash va ta’lim berishga doir adabiyotlarning kiritish modeli.**






2-rasm (blok-sxema)

**Kollej ARM o’quvchilarini tarbiyalash va ta’lim berishga doir adabiyotlarning qidirish algoritmi**






3-rasm (blok-sxema)

**Ikkinchi bob: Kollej ARM o'quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishga oid ma'lumotlar bazasini yaratish modeli va algoritmi** deb nomlandi.Ushbu bobda ta'lim tarbiyagaga oid adabiyotlarning klassifikatsiyasi va modeli haqida ma'lumotlar keltirilgan. Bundan tashqari ta'lim tarbiyaga oid adabiyotlarning elektron katalogi ma'lumotlar bazasini yaratishning kiritishva qidirish algoritmlari keltirib o'tilgan.

# 3-BOB. KOLLEJ ARM O’QUVCHILARINI TARBIYALASH VA TA’LIM BERISHGA DOIR ADABIYOTLARNING ELEKTRON KATALOGI MA’LUMOTLAR BAZASINI YARATISH FUNKSIONAL VA TASHKILIY STRUKTURALARI

## 3.1 Axborot texnologiyalari rivojlanish sharoitida kollej ARM o’quvchilarini tarbiyalash va ta’lim berishningfunksionalstrukturasi

*Funksional tuzilma* - inglizcha (functional structure) so‘zidan olingan bo‘lib, faoliyat jarayonlarining funksional elementlari orasidagi aloqani aks ettiruvchi degan ma'noni anglatadi. Elementlar deganda esa, faollik vaqti va chegarasida lokallashtirilgan faoliyat jarayonlarining yo‘naltirilgan harakati va fazasi ma'nosi anglashiladi.

Psixik faoliyatning tizimli tavsifida metodologik jihatidan tayanch nuqtalar bo‘lib quyidagilar xizmat qiladi:

- elementlar tipologiyasi (qidiruv, tanish moddiy yoki mahsuliy funksiyalarga yo‘naltirilgan);
- elementlar orasidagi munosabatlarning tiplari (genetik, funksional va boshqa) ular elementlarning o‘zaro bog‘liqligining tartibini xarakterlaydi.

Elementlar bir xil (ular asosiy va ishlab chiqilgan) bosh va ikkinchi darajali deb ajratish mumkin; turli darajadagi funksional struktura turli xil elementlarga mos keladi. Yuqori darajada bajarilgan funksiyalar shaklida elementlarni tashkil etish qoidasiga ko‘ra nisbatan alohida diferensiyallashgan bo‘ladi. Funksional tuzilmaning elementlari munosabatlari tushunchasi faoliyatning murakkab shaklini tavsiflash uchun vosita sifatida xizmat qiladi. Bu vositalar faoliyat turlarining ob'yektiv xarakteristikasini harakatini va ularning amal qilish xususiyatlarini aks ettirish uchun ham qo‘llaniladi. Ular faoliyatni mumkin bo‘lgan munosabatlar orasidagi va aloqa tiplari orasidagi o‘zaro birlik tizimi kabi taqdim etishga imkon beradi.

**Dasturiy majmuaning funksional tuzilmasi**




4-rasm (blok sxema)

**Ma'lumotlarni kiritish**. Kerak bo‘lgan muallif, sarlavha nomi yoki to‘liq matni qidirilayotgani haqida ma'lumot kiritish.

**Qidirish**. Kerak bo‘lgan ma'lumotlarni kiritgandan so‘ng ularni EK dan, TM bazasidan izlash jarayoni boshlanadi va so’rovga ko’ra natijaga erishiladi yoki aksincha.

**Ma'lumotlarni chiqarish**. Izlanayotgan ma'lumotlarni chiqarish.Masalan statistikadan qancha kitobxon ularning turi, foydalangan ma'lumotlari va shu kabilarni chiqaradi.

**EK-** elektron katalog

**TM-** to’liq matn

***Ma'lumot kiritish tizim osti masalalar sxemasi***

Interfeys sxemasi → Interfeys shablonini yaratish → Interfeys shabloni

Interfeys strukturasi (shablon, kod) → Interfeys dasturini yaratish → Interfeys dasturi

Elektron resurs tavsifi (Dublen Core) → 1003. Elektron resurs tavsifi bazasini yaratish (Dublen Core) → Elektron resurs tavsifi bazasi (EK)

To'liq matn va uning tavsifi → 1004. To'liq matn bazasini yaratish → To'liq matn bazasi

***Qidirish tizim osti masalalar sxemasi***



***Ro'yxatdan o'tish tizim osti masalalar sxemasi***




***Ma'lumot chiqarish tizim osti masalalar sxemasi***




5-rasm (blok-sxema)

## 3.2 Axborot texnologiyalari rivojlanish sharoitida kollej ARM o'quvchilarini tarbiyalash va ta'lim berishning tashkiliy strukturasi

Tashkiliytuzilmakutubxonalarning rivojlanish strategiyasida tashkiliy ta'minotning o'rni beqiyosdir**. Tashkiliy tuzilma** - bu AKM tarkibidagi bo'limlar, ularning o'zaro hamkorligi va bo'ysunishini belgilaydi. Tashkiliy tuzilmaning to'g'ri tuzilishi faqatgina bo'limlar ishi samaradorligini oshiribgina qolmasdan, balki AKM faoliyati samarasini ham oshiradi. Yangi tashkil qilingan AKM laridagi texnik kompleks, zamonaviy hisoblash texnikalari va ilg'or axborot texnologiyalari hisobiga rivojlantirilmasa bu yangi tashkil qilingan AKM larining an'anaviy kutubxonalardan farqi bo'lmaydi va kutubxona xizmatida sifat jihatdan progress bo'lmaydi. So'zsiz barcha yangi tashkil qilinayotgan AKM zamonaviy qisoblash texnikasi va tashkiliy texnika vositalari hamda dasturiy vositalar bilan ta'minlanishi zarur. Bu erda qaysi AKM qanday texnika bilan ta'minlash kerak degan juda muhim savol tug'iladi. AKM taxnika bilan ta'minlashda quyidagi ma'yorlarga rioya qilinsa maqsadga muvofiq bo'ladi, zero ular olinayotgan texnika vositalarining soni va tarkibini aniqlashga ta'sir ko'rsatadi:

Kutubxona fondi qanday (kutubxonada saqlanayotgan hujjatlar hajmi). Fond qanchalik katta bo'lsa, AKMgi olinayotgan kompyuter xotirasi va tezligi shunchalik katta bo'lishi talab etiladi. To'liq matnli ma'lumotlar bazalarini shakllantirish ham buni taqozo qiladi;

Kompyuterlar yordamida bajariladigan funktsiyalar, ishlar ko'rinishi va soni. Funktsiyalar soni avtomatlashtirilgan ish joylari soniga to'g'ri proportsional bu esa o'z navbatida kompyuterlar soniga ta'sir ko'rsatadigan faktorlardan biri.

AKM tomonidan xizmat ko'rsatish ehtimoli tutilayotgan kitobxonlar soni yoki viloyat aholisining soni. Kitobxonlarning AKM ko'p kelishi kompyuterlashtirilgan o'quv zallarining kengayishiga olib keladi;

Shuning uchun ham AKM texnik ta'minoti bo'yicha me'yoriy-normativ hujjatlar, standartlar ishlab chiqilishi kerak. Olinayotgan har bir kompyuter asoslanmog'i lozim.

AKMni ortiqcha texnika vositalari bilan ko'mib tashlash ham kerak emas (texnika vasitalari tez eskiradi) va ayni paytda texnika vositalarining etishmasligi ham qo'yilgan vazifalarni bajarishga to'sqinlik qiladi.

Texnik ta'minot AKM avtomatlashtirishda juda muhim ammo etarli shart emas. AKM avtomatlashtirish uchun dasturiy vositaning to'g'ri tanlanishi juda muhimdir.




6-rasm

1. Kutubxona direktori kutubxona faoliyatini boshqaradi. Kitobxonlarga hizmat ko'rsatishni tashkillashtirish bo'yicha turli mazmundagi buyruqlarni imzolaydi, me'yoriy hujjatlarni tasdiqlaydi. Bo'limlar orasidagi munosabatlar va ularning bajarilishi ta'minlaydi, bo'limlar faoliyatini nazorat qiladi.

2. Kataloglashtirish bo'limi kutubxonaning elektron katalogini yuritadi. Rad etilgan buyurtmalar bazasini boshqaradi.

3. Avtomatlashtirilgan axborot kutubxona tizimi bir necha avtomatlashtirilgan ish o'rinlaridan iborat bo'lib kutubxonadagi asosiy axborot jarayonlari (axborotlarni yig’ish, saqlash, ishlov berish, qidirish va iste’molchilargi uzatish) avtomatlashtirilgan holda bajarilishini ta'minlaydi.

4. Kutubxonaning mahsus buyurtmalar bilan ishlashga mo'ljallangan bo'limi kitobxonlar tomonidan berilgan mahsus buyurtmalarga ishlov beradi. Ularning bajarilishini nazorat qiladi.

5. Mahsus buyurtmalar uchun alohida ma'lumotlar bazasi shakllantiriladi. Bu yerdagi ma'lumotlar asosida rad etilgan buyurtmalar bazasi ham shakllantiriladi.

6. Kitobxonlar elektron katalogdan o'zlariga kerakli ma'lumotlarni izlaydilar, kerakli adabiyot topilmagan holda mahsus buyurtma orqali adabiyotga buyurtma beriladi.

7. Elektron katalog ma'lumotlar bazasini saqlaydi, kerakli axborotlarni chiqarib beradi.

### 3.3 Foydalanuvchilaruchunqo’llanma.

Tizim lokal va global tarmoqlarda, IBM PC kompyuterlarining Windows XP operatsion tizimida ishlay oladi. Tizim apparat vositalariga nisbatanhech bir qo’shimcha talablar qo’ymaydi.

Tizimning dasturiy ta'minoti PHP texnologiyasida, ma'lumotlar bazasi sifatida esa MBBT (ma'lumotlar bazasini boshqarish tizimi) MySQL ishlatilgan. Bundan tashqari tizimni ishlatish uchun Apache veb serveri kerak bo’ladi. Yuqorida sanab o’tilgan Apache veb serveri, PHP texnologiyasi va MBBT MySQL larning barchasi ochiq sistemalardir, ya'ni ishlatish va o’zgartirish bepul.Hozirda yuqoridagi tizimlarning barchasi ARMAT tizimi tarkibiga komponent sifatida kiritilgan. Tizim kerakli dasturlarni sozlash va o’rnatishni avtomatik tarzda bajaradi, foydalanuvchidan ularni o’rnatish yoki sozlash kabi ishlarni bajarish talab qilinmaydi.

Tizim elektron katalogining ma'lumotlar bazasi adabiyotlarning bibliografik va texnologik tavsifidan iborat bo’lib ba'zi bir hollarda bibliografik tavsifga to’liq matnniham bog’lash imkoniyati yaratilgan.

Agar bibliografik yozuvga adabiyotning to’liq matni kiritilgan bo’lsa, u holda o’sha to’liq matn formatini ko’rsata oladigan matn muharrirlari kerak bo’ladi (agar to’liq matn *.doc formatida bo’lsa, Microsoft Word matn muharriri, *.pdf formatida bo’lsa, Acrobat Reader dasturiy ta'minotlari kerak bo’ladi).

Tizim elektron katalogini samarali shakllantirish uchun maxsus dinamik va statik lug’atlardan foydalanilgan (nashriyotlar, shaharlar nomlari, nashrlarning asosiy matn tillari, individual shaxslar nomlari, KBK va UO’K indekslari, muallif belgisi va boshqalar).

Tizimni ishga tushirish uchun Ish stolining  pastki qismi o’ng tomonida paydo bo’lgan piktogrammaga sichqonchaning o’ng tugmasi bilan  chertiladi natijada “Ochish” va “Chiqish” so’zlari yozilgan panel paydo bo’ladi. “Ochish” so’ziga

sichqoncha bilan chertish natijasida ARMAT tizimi ishga tushiriladi. Tizim ishini tugallash uchun “Chiqish” so’ziga sichqoncha bilan chertish kifoya.

*a)Kataloglashtiruvchining avtomatlashtirilgan ish o’rni*

Kataloglashtiruvchining AIO’ asosan tizimning elektron katalogi (EK) bazasini shakllantirishga mo’ljallangan bo’lib bu yerda kutubxona fondiga kelib tushayotgan adabiyotlarga bibliografik ishlov berish va kitobxonlarning elektron formulyari yaratiladi.

Kataloglashtiruvchining AIO’ asosan ikki funktsiyani bajaradi: kitobxonlar to’qrisidagi ma'lumotlarni va ARM fondidagi hujjatlarning bibliografik tavsif elementlarini elektron katalog bazasiga kiritadi, ya'ni elektron katalog bazasini shakllantiradi.

Kataloglashtiruvchining avtomatlashtirilgan ish o’rnini ishga tushirish uchun “Login” “parol” maydonlariga mos ravishda “cat” “11” qiymatlarini beramiz.

ARMni zamonaviy talablar asosida tashkil qilishda uning elektron katalogi bazasini shakllantirish muhim ahamiyat kasb etadi. Zero elektron katalog, ARMning eng muhim elementi hisoblanadi. ARM fondini lokal va global tarmoqlarda taqdim qilish, buyurtmalar berish, ularni avtomatik ravishda hisobga olish, kitob berish va qaytarib olish, ARM statistikasini yuritish ARM fondini to’ldirish kabi bir qator jarayonlarning avtomatlashtirilishida EK eng asosiy rollardan birini o’ynaydi. Shuning uchun ham ARM elektron katalogini shakllantirish ana'naviy kutubxonani axborot-resurs markaziga aylantirishdagi dastlabki qadamlardan biri hisoblanadi.

*b) Kitobxonning AIO’* – bu dasturiy texnik kompleks bo’lib, unda kitobxon EKdan foydalanib ARM fondidagi adabiyotlar to’g’risida ma'lumot olishi, qidirib topilgan adabiyotlarga buyurtmalar berishi va ularning bajarilishi to’g’risida axborotlar olishi mumkin. EKning bir necha ma'lumotlar bazalaridan axborotlar qidirish imkoniyati ham mavjud. “Kitobxonning AIO’ning eng muhim modullaridan

biri KShEK hisoblanadi va u ARM bilan kitobxon orasidagi hamkorlikni operativ tarzda bog’lashga xizmat qiladi.

Kitobxonning shaxsiy elektron kabineti (KShEK), lokal va global tarmoqlarda ishlay oladi. Kitobxon o’z shaxsiy elektron kabineti orqali AKM, ARM va kutubxonalar EK bazalari bilan tanishib chiqishi, kerakli adabiyotlarni qidirishi, ularga buyurtmalar berishi va berilgan buyurtmalarning bajarilishi to’g’risida ma'lumotlarni o’z shaxsiy kabineti orqali olishi mumkin. Kitobxon o’z shaxsiy elektron kabinetida elektron resurslarning to’liq matnini ko’rishi ham mumkin. U EK bazasidan o’ziga kerakli ma'lumotlarni topa olmagan holda u “maxsus buyurtma” orqali EK bazasiga kiritilmagan adabiyotlarga buyurtmalar berish imkoniyatiga ega. Bu holat ARMAT tizimining AKM, ARM va kutubxonalarda samarali tadbiq qilinishiga keng yo’l ochadi, zero bugungi kunda AKM, ARM va kutubxonalarning ko’pchiligida xalqaro talablarga mos bibliografik resurslar yaratish talab darajasida emas, ya'ni fond to’g’risidagi ma'lumotlarning juda kam qismi EK bazasiga kiritilgan.

*v) Kitob berish va qaytarib olish bilan shug’ullanadigan xodimning avtomatlashtirilgan ish o’rni AIO’da* buyurtmalarning bajarilishi nazorat qilinadi, boshqariladi, KShEK buyurtmaning qabul qilinganligi, topilganligi to’g’isidagi axborotlarni yuborish, kitob berish va qaytarib olish funktsiyalari avtomatlashtirilgan. Tizimning bu modulida AKM, ARM va kutubxonalar faoliyati uchun zarur bo’lgan statistik ma'lumotlarga ishlov beriladi va maxsus formalarda tegishli jadvallarni bosib chiqarish imkoniyati yaratilgan. Mazkur modul tizimning yagona bibliografik ma'lumotlar bazasidagi bibliografik ma'lumotlar statusini o’zgartirish orqali fonddagi kitoblarning “bo’sh” yoki “band” ekanligini aniqlaydi. Kitob berish EK orqali buyurtma berish va elektron katalogdan foydalanmay buyurtma berish orqali amalga oshiriladi. Ishni bunday usulda tashkil qilinishi maktab ARM kutubxonachisi uchun juda qulay, sababi o’quvchi bevosita kitobni p‘olkadan olishi va EK bazasiga o’z parolini kiritib olingan adabiyot inventar raqamini tegishli maydongan kiritadi va

olingan kitob kitobxonning elektron formulyariga yoziladi. Bunday usulda ishlash kitob berish jarayonini tezlashtiradi.

*g) Administratorning avtomatlashtirilgan ish o’rni*

“Tizimni boshqarish va yuritish bilan shug’ullanuvchi xodimning (Administratorning) AIO’da yangi bazalar ochish, kerak bo’lmaganlarini o’chirish, tizimdan foydalanuvchi (administrator, kataloglashtiruvchi, kitobxon va boshqa) larga tegishli statuslar berish amallari bajariladi. Administratorning AIO’da bibliografik yozuv elementlarini EK bazasiga kiritish maydonlarini yaratishga mo’ljallangan maxsus “konstruktor” yaratilganki uning yordamida har qanday MARC formatlar oilasiga kiruvchi ichki yoki kommunikativ format yaratish mumkin. Bu yerdagi universallik ma'lumotlarni bazalarga kiritish uchun ixtiyoriy ko’rinishdagi ishchi sahifalarni yaratish hamda bibliografik ma'lumotlarni eksport,import qilishga imkon beruvchi formatlarni yaratishga yo’l ochadi.

Tizimning interfeysi o’zbek va rus tillarida yaratilgan bo’lib uni boshqa tilga tarjima qilish unchalik murakkab ish emas. Maxsus ishlab chiqilgan jadvaldagi so’zlar tegishli tilga tarjima qilingach tizim interfeysi kerakli tilda ishlay boshlaydi. O’zbekistondagi EK bazalarini shakllantirish bilan shug’ullanuvchi kataloglashtiruvchilarning malaka darajalarini nazarda tutib va ularga kataloglashtirish ‘aytida yordam berish maqsadida har bir maydonga kiritiladigan ma'lumot uni kiritish tartibi va shakli to’g’risida maslahat berib boriladi. Bunday maslahatni olish uchun kataloglashtiruvchi tegishli maydonga sichqoncha bilan chertishi kifoya.

ARM administratorining avtomatlashtirilgan ish o’rnini ishga tushirish uchun “Login” maydoniga “admin”, “‘arol” maydoniga “11” qiymatlari beriladi. Bu qiymatlar o’rniga boshqalarini ishlatish ham ko’zda tutilgan. Tizim kor’orativ rejimda ishlatilganda, Administratorning AIO’da kor’oratsiya ishtirokchilarining har biriga aloqida “Login” va “‘parol” berish orqali o’larni tizimda ro’yxatdan o’tkazish

imkoniyati yaratilgan. Administratorning AIO'ning bosh saqifasi quyidagi rasmda keltirilgan.




7-rasm

**To'liqmatnlima'lumotlarbazasiniyaratish.**

ARMATdasturiniishgatushurishuchun "ARMAT-U" dasturinikompyutergayuklabolishlozimbo'ladi.Yuklabolganizdanso'ngmonitorningo'ng tomoningpastkiqismidatugmachapaydobo'ladi.Unisichqonchanio'ngtarafinibosib, "ochish" banditanlanadi.Birinchi o'rinda dasturning administrator isho'rnigakiramiz.Buninguchun administrator isho'rni "parol", "login" kiritilgandanso'ngkirish tugmasinibosamiz.




**8-rasm**

So’ngquyidagiko’rinishhosilbo’ladivabuoynadanma’lumotlarbazasinitanlaymiz hamdaundanyangikatalogqoshishdeganmaydongama’lumotbazasini kiritamiz.




9-rasm

Yangi katalog qo’shishga ma’lumot timizni kiritamiz va qo’shish tugmasini bosamiz. Shundan so’ng admin ish o’rnidan chiqamiz hamda kataloglashtirish ish o’rniga o’tgan holda yangi adabiyotlarni kiritamiz.




10-rasm

Bazayaratibolganimizdanso’ngbazagaboshidankiriladiva u yerdan “login” “parol” bandlarito’ldiriladi:




11-rasm

Va “kirish” tugmasibosiladi.

Keyin “Elektronkatalog” banditanlanadi:




12-rasm

Shuyerningo'zidan "Ishchisahifa" bandidan "kataloglashtirish" yokibo'lmasakitobgama'qulinitanlanadi:




13-rasm

"Katalog" bandidanesaavvaldanochilgan "baza" tanlanadi:

Katalog: Ta`lim va tarbiya

Ta`lim va tarbiya

Obod turmush

O`zbekcha · Русский · English

14-rasm

Bazagakiriladi. U yerdan “Yangiadabiyotqo’shish” banditanlanadivabirin-ketinto’ldiriladi:

“008 Nazorat maydoni bu yerda hujjat kiritilgan, tipi nash davri, sana, material turi, tavsif kabilar kiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:

a`lumotlar bazasi(Kataloglar) bo`limi

001 0 Nazorat raqami
005 0 Tahrirlangan vaqt
008 Nazorat maydoni
040 Kataloglashtirish manbai
041 Nashr tili
072 Predmet/tematik kategoriya kodi
080 UDK indeksi
084 Boshqa klassifikatsiyalash inde (BBK)
090 Shifrlar
100 Muallif
110 Asosiy bibliografik yo sarlavhasi - tashkilot nomi
245 Sarlavha to`g`risida ma'lumot

008 (0-6) Hujjatning kiritilgan sanasi 140602
(6-7) Nashr davri tipi kod ne prisvaivalsya
(7-11) Sana 1 ||||
(11-15) Sana 2 ||||
(15-18) Nashr joyi
(18-22) Rasm turi bez illyustratsij / faksimile / formy / fotografii / genealogicheskie tabli
(22-23) Kitobxon turi kod ne prisvaivalsya
(23-24) Material turi kod ne prisvaivalsya
(24-27) Hujjat tipi annotatsii / bibliograficheskie ukaz / diskografiya / dissertatsii ili drugie ra / dogovory
(27-28) Hujjat joyi tipi kod ne prisvaivalsya
(28-29) Anjuman nashri
(29-30) Yubeley nashri

15-rasm

“041 Nashrtili” danmoskelganitanlanadiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:

http://localhost/index.php?sub=m_books&noheader=yes&work=showfields&sprav=041&

041 A Matn yozilgan til kodi Ўзбек

Yopish Tah

Ўзбек
Рус
Инглиз
Немис
Абхаз
Адыгейский
Азербайджанский
Албанский

16-rasm

“041 Nashr tili” bu yerda kiritilayotgan adabiyotlarning qaysi tilga taaluqlisi belgilab olinadi:

17-rasm




“060 Bilimlarsohasi” danmoskelganitanlanadiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:




18-rasm

“080 UDK indeksi” gakitobning UDK sikiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:



19-rasm

"090 Shifrlar"gakitobning "Joylashuvindeksi" kiritiladiva "Tahrirlash" tugmasibosiladi:



20-rasm

"100 Muallif haqida umumiy ma'lumot beriladi" va "Tahrirlash" tugmasibosiladi:



21-rasm

“245 Sarlavhato’g’risidama’lumot” ga “Asosiysarlavha,sarlavhadavomi,javobgarlikto’g’risidama’lumotvafiziktashuvchi” bandalarikiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:

22-rasm

“260 Chiqishma’lumotlari” ga “Nashrqilinganjoy,nashriyot,nashretilganyil” bandlarito’ldiriladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:

23-rasm

“300 Fiziktavsifi” gakitobninghajmikiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:




24-rasm

“650 Asosiyrukn” bandigakitobning “asosiy rukni” bandlarikiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:




25-rasm

“700 Boshqamualliflar” (agar bo’lsa)bandigaboshqamuallifningto’liqismivafamiliyasikiritiladiva “Tahrirlash” tugmasibosiladi:

“900 To’liqmatn” gakitobningto’liqmatnikiritiladi.

Tayyorkartochkaniko’rishuchun, kiritilgan adabiyotni belgilaymiz:




26-rasm

Va “Chop qilish” tugmasibosiladi:

**авто-617/2007**
**Абдураҳмонова. Б. М.**
Таълим босқичларида "Қутадғу билиг" асарини ўрганишнинг ўзига хос хусусиятлари : авто. ... пед. фан. номзоди: 13.00.02 : Диссертация на со искание ученой степени педагогика фан. номзоди. -Утв. 25.10.2007 : 13.00.02 : tasdiqlangan sanasi 25.10.2007 / Б. М. Абдураҳмонова; ЎзР Олий ва ўрта махсус таълим вазирлиги, Низомий номидаги Тошкент давлат педагогика ун-ти. - Тошкент, 2007. - 24б.. - Библиогр.: б.144-152. -илова: б.153-159.. - К.08.05.07-20581/0203/08

**UDK**
894.375371.3

**Mavjud nusxalari:** jami 1, bo`sh nusxalar 1
To`liq matn
1743_20618.pdf

---

27-rasm

ARMATdakitobqidirishamalgaoshirishamallari:

“Menyu” bo’limidan “Qidirish” banditanlanadi:



28-rasm

U yerga muallif,sarlavha yoki kalit so'z kiritiladi:

Xozirgi namuna "Sarlavha" bo'yicha qidirish:

Sarlavha joyiga "sarlavha" yoziladi va "qidirish" bandi bosiladi:

Muassasa: UFAAK
Kod:
Muallif:
Sarlavha: таълим
Kalit so`z:
Inventar raqam:
Mantiqiy amallar

29-rasm

Natija:

Ko`chirib olish

| Kod | Adabiyot | Ko`chirib olish |
|---|---|---|
| | (Nusxalar haqida ma`lumot kiritilmagan) | |
| 1 | **авто-617/2007**<br>**Абдураҳмонова. Б. М.**<br>Таълим босқичларида "Қутадғу билиг" асарини ўрганишнинг ўзига хос хусусиятлари [Матн] [Text] : авто. ... пед. фан. номзоди: 13.00.02 : Диссертация на со искание ученой степени педагогика фан. номзоди. -Утв. 25.10.2007 : 13.00.02 : tasdiqlangan sanasi 25.10.2007 / Б. М. Абдураһмонова; ЎзР Олий ва ўрта махсус таълим вазирлиги, Низомий номидаги Тошкент давлат педагогика ун-ти. - Тошкент, 2007. - 24б.. - Библиогр.: б.144-152. -илова: б.153-159.. - К.08.05.07-20581/0203/08<br>**UDK**<br>894.375371.3<br><br>To`liq matn<br>1743_20618.pdf | ☐ |
| | (Nusxalar haqida ma`lumot kiritilmagan) | |

30-rasm

**Uchinchi bob:“Kollej ARM o’quvchilarini tarbiyalash va ta’lim berishga doir adabiyotlarning elektron katalogi ma’lumotlar bazasini yaratish funksional va tashkiliy strukturalari”** deb nomlanib unda tarbiyalash va ta’lim berishga doir adabiyotlarning elektron katalogi ma’lumotlar bazasini yaratish funksional va tashkiliy strukturalari keltirilgan.Tizimning funksional tuzilishida uning asosiy funksiyalari, tarkibiy qismlari yoritib beriladi.Tashkiliy strukturada tizimni tashkil etishning asoslari, tizimni yuritishda qatnashuvchi mas’ul shaxslar haqida ma’lumot beriladi. Hamda dasturning ishga tushirilishi va undan foydalanish,ta’ilim tarbiyaga dior resurslarning elektron katalogi ma’lumotlarini bazaga kiritish ketma-ketligi va undan namunalar hamda foydalanuvchilar uchun qo’llanmalar ko’rsatib o’tilgan.

# 4-BOB HAYOT FAOLIYATI HAFSIZLIGI

## 4.1.Kompyuter xonalarining xarakteristikasi va xodimlarning mehnat sharoiti.

Kompyuterni xonada to‘g‘ri joylashtirish va to‘g‘ri loyixalanib, o‘rnatilgan yoritgichlar foydalanuvchini ko‘rishini yaxshi taminlaydi, asab tizimiga qo‘shimcha zo‘riqish bermaydi, operatorni normallashi faoliyatini taminlaydi, ish jarayonidagi xatolarni keskin kamaytiradi. Kompyuterlarni alohida xonalarga 5-6 displeydan ortiq bo‘lmagan xolda joylashtirish tavsiya qilinadi. Bu eng avvalo mikroiqlimni yo‘l qo‘yilgan qiymatlari parametrlarini taminlashga imkon beradi. Sanitar normalarga muvofiq bita foydalanuvchi uchun 5m2 maydon, hajmi 20m3 dan kam bo‘lmasligi kerak. Gigiyenik nuqtai nuqtai nazardan kompyuterni shunday joylashtirish kerakki, ekrandan ko‘zni ko‘targanda, xonadagi eng uzoqda joylashgan narsa ham ko‘rsin. Operatorning ish joyini kirish eshigiga yuzi qaragan holda joylashtirish eng samarali hisoblanadi. Eng uzoq masofaga nigohni o‘tkazish imkoni-kompyuterda ishlagandagi ko‘rish tizimining og‘irligini kamaytirishni eng samarali usuli hisoblanadi. Ish joylarini kompyuterdan devorgacha bo‘lgan masofa 1m dan kam bo‘lmagan holda xonaning burchaklariga yoki devorga qaratib joylashtirish, derazadan tushgan yorug‘lik ko‘z uchun ortiqcha zo‘riqish bo‘lmasligiga yordam beradi. Shuning uchun ham kompyuterni derazaga qaratib joylashtirmaslik darkor. Agar bir xonada bir necha komp'yuterlar joylashgan bo‘lsa, elektromagnit nurlarning tasirini kamaytirish uchun bir manitor ekranidan ikkinchisining orqa devorigacha masofa 2m dan kam bo‘lmasligi kerak.

Sanitar qoidalarga muvofiq shaxsiy kompyuterlar joylashgan xonada aralash yoritilganlik, ya'ni tabiiy va sun'iy bo‘lishi kerak. Tabiiy yoritilganlik iloji boricha shimolga va shimoliy sharqqa yo‘naltirilgan bo‘lishi, imkoni bo‘lmasa, jadal quyosh

nuri janubiy va g‘arbiy derazalardan yaltillashlar yuzaga keltirmasligi va ishlashga xalaqit qilmasligi uchun derazalarni pardalar, jalyuzlar yoki tashqi to‘sqichlar bilan taminlash kerak. Ish joyi derazaga nisbatan yonlanmasiga joylashgan bo‘lib, tabiiy yorug‘lik chap tarafdan tushishi maqsadga muvofiq. Kompyuterlar shunday joylashishi kerakki, yoniq ekran boshqa operatorning ko‘rish maydoniga tushmasligi, ekranda tabiiy va suniy yoritilganlikning aksidan yaltillashlar bo‘lmasligi kerak.

Ko‘rish sharoitini baxolash uchun yaltillaganlik tushunchasi kiritiladi. Yaltillaganlik-ko‘rish funksiyasini buzilishiga olib keluvchi yaltillagan yuzlarning kuchaygan yorug‘ligi bo‘lib, obyektni ko‘rishni yomonlashtiradi. Yaltillamaslikning birligi-kg/m2 . 30 ming kg/m2 ga teng yorug‘lik ko‘zni ko‘r qiladi. Yaltillaganlik haddan tashqari asabiylashuvini yuzaga keltiradi.Shuning uchun sanitar qoidalar yorug‘lik keltiradi. Shuning uchun sanitar qoidalar yorug‘lik manbaidan to‘g‘ridan-to‘g‘ri paydo bo‘ladigan yaltillaganlikni chegaralaydi. Deraza, yoritgichlardan tushgan yorug‘lik ko‘rish maydonida 200 kg/m2 dan oshmasligi kerak. Ekran, stol, klaviatura kabi ish yuzasidan qaytgan nurlardan hosil bo‘ladigan yaltillaganliklarni ham chegaralash kerak. Bu yoritgichlarni to‘g‘ri tanlab, ish o‘rinlarini tabiiy va suniy yoritgichlarga nisbatan to‘g‘ri joylashtirish hisobiga amalga oshadi, bunda yaltillashlarning yorug‘ligi displey ekranida 40 kg/m2 dan oshmasligi kerak.

Mutaxassislarning tavsiyasiga ko‘ra devorlar, mebellar och sut rangda, shipdan nur qaytarish koeffitsiyenti 0.7- 0.8, devordan va poldan 0.6 va 0.3 bo‘lishi kerak. Bunga shipni oq ranga, devorlarni och sariq va qizg‘ish ranga bo‘yash natijasida erishish mumkin. Umumiy yoritish uchun lyuminessent lampalar ishlatilishi natijasida ulardan yorug‘lik oqimi kuchlanishining o‘zgarishiga qattiq bog‘liq bo‘lganligi sababli yoritilganlikning tebranishi yuzaga keladi, bu o‘z yo‘lida ko‘zni har safar adaptatsiya qilishiga, toliqishiga olib keladi. Shuning uchun mahalliy va umumiy yoritgichlar sifatida yuqori chastotali, yonishini nazorat qiluvchi uskunali gazorazryadli lampalar ishlatilishi kerak. To‘g‘ri tanlangan, yani eng kamida Shvetsiya o‘lchovlar va sinovlar Milliy komiteti tomonidan qabul qilingan MRK(II)

talablariga javob beradigan va kerakli sertifikati bo‘lgan kompyuterlarda ishlaganda foydalanuvchi sog‘lig‘ini saqlash maqsadida quyidagi qiyin bo‘lmagan qoidalarga rioya qilish kerak:

- ish joyi qulay bo‘lishi va tayanch-harakat apparatini hamda qon almashishini normal ishlashini taminlash kerak;

- kun davomida videoterminalda umumiy ishlash davomiyligi 4 soatdan oshmasligi, videoterminalda uzluksiz ishlash 1.5-2 soatdan ko‘p bo‘lmasligi, har bir soat ishdan so‘ng kamida 10-15 minut tanaffuz qilish, shu paytda o‘rindan turib, ko‘z, bel, qo‘l va oyoq uchun maxsus mashqlar qilish kerak.

- normal ko‘rish qobiliyatida ko‘z ekrandan qo‘l cho‘zganchalik (yani 60-70 smdan kam bo‘lmagan) masofada bo‘lishi va yiliga kamida bir marotaba ko‘z vrachiga tekshirtirib turish kerak;

- bir soat mobaynida 10 mingdan ortiq klavishni bosish kerak emas;

- manitor ekranida yaltillashlar paydo bo‘lishiga yo‘q qo‘yilmasligi kerak;

- xomilador ayollarning kompyuterda ishlashiga ruxsat berilmaydi.

Kompyuter xonalarida ishlaganda mexnat sharoitlarini yaratishdagi eng ko‘p ko‘yiladigan xatolarga kuyidagilar kiradi:

1. Ish joylarni yetarlicha katta emasligi.
2. Xona harorati va namligi talab kilinadigan me'yorlarga mos kelmasligi.
3. Xona va ish joylarni yetarlicha yoritilmaganligi.
4. Monitordan chiqayotgan past chastotali elktromagnitni maydonida nurlanishning ko‘p darajada ajralishi.
5. Ish vaqtini va dam olish vaqtlarini to‘g‘ri taqsimlanganligi.

Kompyuter operatorlari, dasturchilar va boshqa hisoblash texnikasi ishchilari shovqin, elektr toki, statik elektr kabi fizik, xafli va zararli fizik omillar ta'sirida bo‘ladi.

Ko‘pgina hisoblash texnikasi bilan ishlovchi hodimlar aqliy zo‘riqish, ko‘rish va eshitish analizatorlarini zo‘riqishi, emotsional zo‘riqish kabi psixofizik omillar ta'sirida bo‘ladilar.

Toliqish paydo bo‘lishi ish paytida markaziy nerv sistemasida paydo bo‘ladigan o‘zgarishlarga bog‘lik. Masalan kuchli shovqin rang ajratishni kiyinlashtiradi, ko‘rish o‘tkairligi, yorug‘likka moslashishni pasaytiradi, axborot qabul qilishni kiyinlashtiradi va 5-12 foizga ish unumini pasaytiradi.

90 DB shovqinni uzoq vakt davomidagi ta'siri ish unumdorligini 30-60 foizga pasaytiradi.

Hisoblash texnikasi bilan ishlovchi ishchilar tibbiy tekshiruvdan utkazilganda ish unumdorligi pasayishdan tashkari Balan shovkin eshitish qobiliyatini ham pasaytiradi. Kombinatsiyalashgan zararli omillar ta'sirida ko‘p vakt kolish kasbiy kasallanishga olib kelishi mumkin.

Elektr qurilmalari ya'ni kompterning barcha qurilmalari inson uchun xafli hisoblanadi. Chunki kompyuterda ishlayotganda inson tok kuchlanishi ta'sirida bo‘lgan kisimlarga tegib ketishi mumkin.

Elektr kurilmalarning spetsifik xavfi: bu elektr o‘tkazuvchilar, izolyatsiyasi shkastlanishi natijasida tok ta'siriga tushib qolgan kompyuter korpisi  Elektr tokining ta'siri fakat tok inson tanasidan utganda seziladi. Elektr shikaslanishidan himoyalanishda elektr qurilmalari to‘g‘ri joylashtirilishi, elektr o‘tkazuvchi sim va kabellarni to‘g‘ri ulanishi muhim o‘rin egallaydi.

Ish joylarida statik elektrning razryadli toki ko‘proq kompyuterning biror bir elementiga tegib ketish natijasida hosil bo‘ladi. Bunday razryadlar insonga xavf tug‘dirmaydi, yokimsiz ta'sirdan tashqari kompyuterni ishdan chiqishiga olib keladi.Simlar izolyatsiyasi shikastlanganda tok ta'sirini kamaytirish uchun ish xonalarining pollari bir qavatli polivinil xloridli antistatik linolium bilan qoplanishi lozim.Himoyalashni boshqa usuli ionlashtirilgan gaz bilan zaryadlarni neytrallash.

Ish xonalarining kattaligi u yerda ishlovchi xodimlar va kompyuterlar soniga mos kelishi zarur. Ish joylarini tashkillashtirishga, yana harorat, yorug‘lik, havo tozaligi, shovukindan himoyalanganlik parametrlari hisobga olinadi.

Sanitar normalarga ko‘ra bir ishchi uchun ish joyining xajmi 15 m3 , ish maydoni esa 4,5 m2 dan kam bo‘lmasligi kerak. Xonaning balandligi poldan shiftgacha 3-3,5 m bo‘lishi kerak.

Ish xonalarida odatda yon tomonlama tabiy yoritilganlik kullaniladi. Tabiiy yoritilganlikda shimol yoki shimoli-sharqqa qaratilgan yorug‘lik darchalaridan foydalanish kerak, bunda tabiiy yoritilganlik koefitsenti 1,2-1,5 % kam bulmasligi shart.

Kompyuterlarni podvallarda joylashtirish ruxsat etilmaydi.

Ish xonalari va ish joylarida tabiiy yoritilganlik qo‘llanishi zarur. Boshqa hollarda esa sun'iy yoritilganlikni ko‘llash mumkin.

Ish xujjatlari joylashgan stol usti yoritilganligi 300-500 lk bo‘lishi kerak .Yoruglik manbaini shunday joylashtirish kerakki, bunda yorug‘lik ko‘zni kamashtirmasligi kerak, kurish maydonidagi yorug‘lik manbaining erkinligi 200 kd /m2 oshmasligi kerak.

Ish joyini shunday joylashtirish kerakki, bunda tabiy yorug‘lik iloji boricha yondan tushishi lozim.

Ish stolining balandligi iloji boricha 680-800 mm bo‘lishi kerak. Ish stoli oyoqlar uchun balandligi 600 mm, eni 500 mm dan kam bo‘lmagan, chuqurligi tizza darajasida 450 mm dan kam bo‘lmasligi, uzatilgan oyoq darajasida 650 mm dan kam bo‘lmasligi kerak.

Ekran monitori ko‘zdan eng uzog‘i bilan 600-700 mm bo‘lishi kerak, lekin xarf va shriftlarning ulchamiga karab 500 mm dan yaqin bulmasligi kerak.

Xonalarni rangli jihozlanishi ishni sanitar-gigiyena sharoitlarini yaxshilashga qaratiladi, ish unumini oshishiga hizmat qiladi. Xonalarni bo‘yalishi inson nerv sistemasiga, kayfiyatiga va oxir-oqibat ish unumiga ta'sir etadi.

Ish xonalarini rangini texnik jihozlar rangi bilan bir xil rangda bo‘yash maqsadga muvofiq. Xonalar va jihozlar ranglari yumshoq bo‘lishi va yaltiroq bo‘lmasligi lozim.

### 4.2. Favqulodda vaziyatlar

Favqulodda vaziyatlarni oldindan bilish-tabiiy ofatlar, avariyalar va halokatlar vaqtida yuz beradigan holatlar va sharoitlarni taxminlab aniqlashga asoslangandir. Bunda, uncha to‘liq va aniq bo‘lmagan ma'lumotlar asosida FX lar sodir bo‘lish ehtimoli bor rayon hamda Favqulodda vaziyatlarning xarakteri va masshtabi baholanib, FX lar oqibatlarini bartaraf etishga qaratilgan ishlarning xarakteri va hajmi taxminan belgilanadi.

Hozirgi vaqtda seysmik rayonlar, sel oqimlari, suv bosimlar sodir bo‘ladigan, qor kuchishi va boshqa kuchishlar sodir bo‘lish xavfi mavjud bo‘lgan joylar aniqlangan.

Shuningdek, katta halokatlarga va avriyalarga olib kelishi mumkin bo‘lgan sanoat korxonalari ham belgilangan. bu uzok muddatli oldindan bilish deb tushiniladi. Oldindan bilish vazifasiga FX lar sodir bulish extimoli vaktini aniklash masalasi ham kiradi. Bunday aniqlashning qisqa muddatli oldindan bilish deb tushiniladi. Buning uchun hozirgi vaqtda quyosh aktivligi siklining o‘zgarishi to‘g‘risidagi statistik ma'lumotlardan, yerning sun'iy yo‘ldoshi yordamida olingan ma'lumotlardan, hamda meterologik, seysmik, vulqon, sel oqimi va boshqa stansiyalarning ma'lumotlaridan keng foydalaniladi.

Masalan, bo‘ronlar, dengiz bo‘ronlari, vulqonlar otilishi, sel oqimlarining bo‘lish ehtimoli, meterologik Yer yo‘ldoshlari yordamida aniqlanadi. Yer qimirlashlarni sodir bo‘lish ehtimoli seysmik rayonlarda suv tarkibini kimyoviy taxlil kilish, tuprokning elastiklik, elektrik

va magnit xarakteristikasini o‘lchash, quduqlardagi suv sathi o‘zgarishini kuzatish, hayvonlar holatini kuzatish orqali aniqlanishi mumkin. Katta o‘rmonlardagi va yer osti torf yog‘inlarining yashirin o‘choqlari samolyot yoki Yer yo‘ldoshi yordamida infraqizil nurlar orqali tasvirga olish asosida aniqlanadi.

FX lar sodir bo‘lish asosida yuzaga kelish mumkin bo‘lgan holat va sharoitlar matematik usullar asosida baholanadi. Bunda boshlang‘ich ma'lumotlar sifatida yashirin xavf joyi, koordinatasi va moddalar hamda energiya zahirasi, aholi soni va joylashish zichligi; qurilishlar xarakteri, himoya inshootlarining soni va turi, ularning hajmi, meterologik sharoitlar, joyning xarakteri qabul kilinishi mumkin.

FXlar vaqtida qutiladigan shart-sharoitlarni oldindan baholashda FX ning turiga bog‘lik holda uning chegarasi, halokatli suv toshqini, yog‘in va radiatsion, kimyoviy va bakteriologik zaharlanish o‘choqlari, FX lar natijasida yuz berishi ehtimol qilingan o‘limlar va material boyliklarni barbod bo‘lishi, xalq xo‘jalik ob'yektlaridagi zarar miqdori taxminan aniqlanadi.

Oldindan bilish va baholash ma'lumotlari birlashtirilib, taxlil asosida xulosalanadi va FX larda qutqaruv va avariya-tiklash ishlarini olib borish bo‘yicha tadbirlar ishlab chiqiladi. FX larning ta'sir darajasini kamaytirish, uning zararli faktorlaridan himoyalanishga qaratilgan tadbirlar ko‘p bosqichli sistemadan iborat bo‘lib, quyidagilarni o‘z ichiga oladi: doimiy o‘tkaziladigan tadbirlar uzok muddatli oldindan bilish ma'lumotlari asosida amalga oshiriladi. Ularga qurilish montaj ishlarini kurilish normalari va qoidalari asosida amalga oshirish; xavf tug‘risida aholiga xabar berishning ishonchli sistemasini ishlab chiqish; himoya inshootlarini kurish va aholini SHXV bilan ta'minlash;

radiatsion, bakteriologik va kiyoviy kuzatishni, razvedkani hamda laboratoriya tekshirishlarini tashkil etish; FX lar vaqtidagi harakat koidalari bo‘yicha aholini umumiy hamda majburiy o‘qitish; sanitar-gigiyenik va proflaktik tadbirlar o‘tkazish; AES ni ko‘rmaslik, kimyoviy va sellyulozakogoz va shu kabi potensial xavfli ob'yektlarni xavfsiz zonalarda kurish; FX lar okibatlarini bartaraf etish rejalarini

ishlab chiqish, uni material va moliyaviy ta'minlashni tavshkil etish va boshka shu kabi tadbirlar kiradi.

FX lar sodir bo‘lish ehtimoli aniqlangan vaqtdagi himoya tadbirlari jumlasiga oldindan bilish ma'lumotlarini aniklashtirish buyicha kuzatish va razvedka sistemasini ishlab chikish; axoliga FX lar tugrisida xabar berish sistemasini tayyor xolatga keltirish;

iqtisodni va ijtimoiy xayotni davom etishining maxsus koidalarini joriy etish, FX ni e'lon qilish; yuqori xavflilikdapgi ob'yektlarni (AES, zaharli va portlashga xavfli ishlabyu chikarish va b.) neytrallashtirish, ularda ishni to‘xtashish va ularni qo‘shimcha mustaxkamlash yoki demontaj kilish; avariya-kutkaruv xizmatini tayyor holatga keltirish va aholini kisman evakuatsiya kilish kabi tadbirlar kiradi.

Ushbu tadbirlar majmuasidan ma'lumki ayrim tadbirlar uzok muddatli oldindan bilish ma'lumotlari asosida bajarilib, ularni amalga oshirish uchun kup yillar talab etiladi.

Ayrim tadbirlar esa qisqa vaqt ichida tez amalga oshiriladi.Bunday tadbirlar qisqka muddatli oldindan bilish ma'lumotlari asosida amalga oshiriladi.

Xozirgi vaktda fan-texnika taraqqiyoti, mutaxassislar FX lar sodir bo‘lish vaqtini va joyini oldindan yuqori aniqlikda aytib berish imkoniyatiga ega emas.

Favqulodda vaziyatlar vaktida xayot faoliyati xavfsizligini ta'minlashga karatilgan tadbirlarni rejalashtirish, FX lar vaqtida hayot faoliyati xavfsizligini ta'minlashning yetakchi funksiyasi va markaziy zvenosi hisoblanadi. Rejalashtirishda hujjat-reja tuziladi va u quyidagi qismlardan iborat bo‘ladi: aniq ko‘rsatkichlar (ish turi, tadbirlar); ushbu ishlarni bajarish vaqti; ishlarni bajarish uchun zarur resurslar (turi, soni, miqdori,manbai); ishni bajaruvchi ma'sul shaxs (har bir punkt bo‘yicha); ishni bajarilishini nazorat qilish usuli.

Rejaning matn qismi ikki bo‘limdan iborat bo‘lib, birinchi bo‘limida FX lar vaqtidagi shart-sharoitlarni baholash bo‘yicha xulosalar, ikkinchi bo‘limda esa FX lar xavfidan aholini ximoyalash tadbirlari kursatiladi. Ushbu tadbirlarga asosan

quyidagilar kiritilishi mumkin, ya'ni: FX to‘g‘risida xabar berish tartibi; kuzatish va razvedkani tashkil etish;

qutqaruv va boshqa muhim ishlarni bajarish uchun kuch va vositalarni tayyorlash; FX Lar ta'sirini bartaraf etish yoki susaytirish tadbirlari; odamlar va material boyliklarni himoyalash tadbirlarini tezkor bajarish usullari; tabiiy ta'minlash, dozimetrik va kimyoviy nazorat; ishlab chiqarishni avariyasiz to‘xtatish tartibi; odamlarni himoyalashni tashkil etish, SHXV bilan ta'minlash; evakuatsiya tadbirlarini tashkil etish; ularni boshkarish; har xil sharoitlarda qutqaruv ishlarini tashkil etish tartibi; yuqori tashkilotlarga va FX lar bo‘yicha tuzilgan komissiyalarga axborot hamda ma'lumotlar berish tartibi.

Rejaga turli xil zarur lug‘ataviy va tushuntiruvchi xarakterdagi materiallar ham ilova qilinadi. Reja real, qisqa mazmunli, lekin tuliq ifoda etilgan, iqtisodiy jihatdan makbul bilishi hamda ob'yektning barcha imkoniyatlarini ifoda etishi zarur.

Rejaning realligi tabiiy va texnogen kurinishidagi FX lar vaqtida haqiqiy ishlab chiqarish sharoitida hayot faoliyat xavfsizligini ta'minlash bo‘yicha sistemali turli xil mashg‘ulotlar va amaliy mashqlar o‘tkazish yo‘li bilan tekshiriladi.

# XULOSA

Davlatimiz va hukumatimiz tomonidan zamon talablari asosida oldimizga qo'yilayotgan vazifalaraxborot-kutubxona xizmatini yanada sifatli takomillashtirish, elektron kutubxona ishini tashkil etish, ularning elektron resusrlar fondini tashkil etish, ularndan aholining keng va samarali foydalanishini tashkil etish kelugsida shu sohada faoliyati ko'rsatishi lozim bo'lgan biz yoshlardan mukammal nazariy va amaliy bilim olishni talab etmoqda. Elektron resurslardan samarali foydalanishni tashkil etishda axborot-kutubxona muassasalarining faoliyatini reklama qiluvchi, axborot-kutubxona resurslaridan foydalanish samarasini oshiriuvchi vosita ularning web sahifalaridir .Keyingi paytda mamlakatimiz axborot-kutubxona muassasalarida multimediyali, animatsiyali kutubxona saytlarini zamon talablarini, foydalanuvchilarga xizmat ko'rsatishning sifat va samarasini oshirish uchun talablarni hisobga olgan holda yaratish musobaqasi boshlandi. Ularning ko'pchiligi qaysidir tomoni bilan ustun bo'lsa, boshqa tomoni bilan hali qayta ishlashni, o'zgartirishni talab etadi. Shuning uchun mamlakatimizda mavjud saytlarni tahlil qilishga, o'rganish bilan birga, kelgusida yaratilishi lozim bo'lgan dasturlarni ishlatishning qulayligiga etiborni qaratdik. Chunki, bu dasturlarning qulayligi shundan iboratki, ma'lumotlar bazasi bilan ishlash oson, web sahifa yaratish qulay,dasturida ma'lumotlar bazasini yaratish va ularni to'ldirib borish, cheklanmagan miqdorda ma'lumot qo'shib borish imkoniyati, ma'lumotlar bilan ishlash tezligi katta, boshqa dasturlar bilan oson bog'lanadi va ular bilan ishlay oladi. Hozirgi kunda Respublika Axborot-resurs markazlariningta'lim va tarbiaga resurslariga oid elektron ko'rinishidagi kartochkalari hamda to'liq matnli ma'lumotlar bazasi umumiy ko'rinishda bo'lib alohida ko'rinishga ega emas edi. Foydalanuvchilarga zamon talablariga mos ravishda tezkorlik bilan yetkazish hamda ularni elektron ko'rinishga o'tkazish vazifasini ushbu BMI da bajarishni asosiy maqsad qilib oldim.ARMlarning

keying faoliyati davomida ushbu ma’lumotlar bazasi ta’lim tarbiyaga yo’nalishidagi adabiyotlar bilan to’ldirib boyitilib shakllangan ko’rinishga aylanib boraverdi.

BMIda Kollej ARMlari ta’lim tarbiyaga oid adabiyotlarining elektron katalogi ma’lumotlar bazasini shakllantirish g’oyasi, qidiruv algoritmi, ma’lumotlar kiritish algoritmi ishlab chiqildi.

Men yaratgan ushbu ma’lumotlar bazasi o’zgaruvchan va taraqqiy etib boruvchi xususiyatga ega.

Ushbu BMI ishida Respublika kollej ARMlarining ta’lim va tarbiyaga oid resurslarning elektron katalogi ma’lumotlar bazasini shakllantirishfunksional va tashkiliy tuzilmasi ishlab chiqildi. Hamda bazaning Armat tizimida ishlatish bo’yicha qo’llanma berildi.

## Foydalanilgan adabiyotlar


1. Karimov I. A. Hayotimizning taraqqiyotimizning huquqiy asosi. Xalq so’zi. 2002 6 dekabr.
2. Barkamol avlod-O’zbekiston taraqqiyotining poydevori.-T.: Sharq, 1997.
3. Mavlonova R., To’raeva J. Pedagogika. T.: O’qituvchi, 2001.
4. Pedagogika (A.Munavvarovning umumiy tahriri) - T.: O’qituvchi, 1996.
5. Podlasiy I. P. Pedagogika. Noviy kurs. -M.: 1999.
6. Milliy istiqlol g’oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar.-T.: O’zbekiston, 2000.
7. Axlidinov R. Sh. Upravlenie obrazovaniem v Uzbekistane: problemi, poiski, resheniya.-T.: 1999.

8. Bespalko B. Slagaemie pedagogicheskoy texnologii. -M.: Pedagogika, 1999.

9. Vsemirnaya deklaratsiya o visshem obrazovanii dlya XXI veka: podxodi i prakticheskie meri. –Parij, 1998.

10. Yo'ldoshev J. G'. Pedagogika fani va O'zbekistonda ta'limni rivojlantirish muammolari. – Xalq ta'limi, 1995. № 3-4, 1-12 b.

11. Pidkasistiy P. I, Fridman L M, Gartskov M. G. Psixologo-didakticheskiy spravochnik prepodavatelya visshey shkoli. -M.: 1999.

12. Karimov I.A. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot-pirovard maqsadimiz. T.8. – T.: O'zbekiston, 2000.

13. Karimov I. A. Vatan ravnaqi uchun har birimiz mas'ulmiz. T.9. – T.: O'zbekiston, 2001.

14. Karimov I.A. Xavfsizlik va tinchlik uchun kurashmoq kerak. T.10. – T.: O'zbekiston, 2002.

**15.** O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2011 yil 23-fevralda qabul qilgan "2011-2015 yillarda axborot kommunikatsiya texnologiyalari asosida axborot-kutubxona va axborot-resurs xizmatini yanada sifatli takomillashtirishning chora-tadbirlari to'g'risida"gi qarori

**16.** "Axborot-kutubxona faoliyati to'g'risida"gi O'zRning qonuni.

17. "Axborot-kutubxonafaoliyatito'g'risida" giQonuni, 2011 yil 13-aprel.

18. Kutubxonalarningo'lkashunoslikishi: Metodikqo'llanma / Tuzuvchi:H Mamatraimova.-T.,2003.-41 b. Sarlovhada Alisher Navoiy nomidagi Milliy kutubxona

19. Karimov U. Elektron bibliografik resurslar yaratish texnologiyasi va manbalari: Monografiya. - T.: Fan, 2006.

20. Karimov U.va boshq. Avtomatlashtirilgan kutubxona: O’quv qo’llanma /U. Karimov, M.A. Rahmatullaev, A.O. Umarov, A.Sh. Muhammadiev. - T.: Alisher Navoiy nomidagi O’zbekiston Milliy kutubxonasi nashriyoti, 2003. - 266 b.

21. O‘zbekiston Respublikasining Qonunchiligini 20.08.1999y. №8241 ”Aholini tabiiy va teznogen xarakterdagi favqulotdagi va ziyatlarda ximoyalash”.

22. ГОСТ 12.1.012-90 Система стандартов безопасности труда.Вибрационная безопасность. Общие требования безопасности

23. KarimovU. Elektron bibliografik resurslar yaratish texnologiyasi va manbalari: Monografiya. - T.: Fan, 2006. - 193 b.

24. Karimov U. va boshq. Korporativ-axborot-resurs markazlarining avtomatlashtirilgan tizimi (KARMAT): Uslubiy qo’llanma /U. Karimov, M. A. Rahmatullayev, A.Sh. Muhammadiyev, J. Atajanov, M.P. Savochkin. - T.: Toshkent davlat yuridik institute nashriyoti, 2009. - 79 b.

25. Karimov U. va boshq. Korporativ axborot-resurs markazlarining avtomatlashtirilgan tizimi (KARMAT): Uslubiy qo’ll. / U. Karimov, M. A. Rahmatullaev, A.Sh. Muhamadiev, J. Atajanov. - T.: Alisher Navoiy nomidagi O’zbekiston Milliy kutubxonasi nashriyoti, 2008. - 35 b.

26. Karimov U., Karimov O’.U. Elektron kutubxona yaratish qoidalari// Infocom.uz. - 2009. - №8. - B. 34.

27. Рахматуллаев М.А. Библиотека через века! //Вопросы реформирования библиотечного дела Узбекистана: сб. мат. круглого

стола «Бетгеровские чтения – 2006». – Т. : Изд-во Национальной библиотеки Узбекистана имени А. Навои, 2007. – С. 61-66.

28. Рахматуллаев М.А. Вхождение в мировое информационное пространство //Компьютел: Компьютеры и коммуникации. – 1998. – №6. – С. 3-5.

29. “Mexnat muhofazasi” qonuni T.:1992 y

30. Oʻzbekiston Respublikasining Qonunchiligini 20.08.1999y.№824-”Aholini tabiiy va teznogen xarakterdagi favqulotdagi vaziyatlarda ximoyalash”.

31. Oʻzbekiston Respublikasi Vazirlar Maxkamasining qaroriga asosan 1996 y 11.04..№ 143 “Oʻzbekiston Respublikasida favqulotdagi vaziyatlarni oldini olish boʻyicha Vazirliklar tomonidan ishalarni tashkillashtirish”.

32. Oʻzbekiston Respublikasining Vazirlar maxkamasining 1997y 23.12. № 558 “Oʻz.Res.FV vazifalari va davlat tizimidagi ogohlantirishlar”

33. Постановление Кабинета Министров Республики Узбекистан 1998 г 07.10.. № 427 «О порядке подготовки населения Республики Узбекистан защите от чрезвычайных ситуаций»